# EVAŊGERI YAKANYORWA NAJOHANE

*Shoko rakava nyama.*

1 1 Pakutaŋga Shoko rakaŋga
riri'po, Shoko rakaŋga riri kuna-
Mŋari, Shoko rakaŋga riri Mŋari.
2 Ireri pakutaŋga rakaŋga riri kuna-
Mŋari. 3 Ȥinhu ȥose ȥakaitwa naye;
akunze kwake hakuna-kuitwa kunyaŋge
cinhu cimŋe cakaitwa. 4 Ʋupenyu
bgaiʋa maari; ʋupenyu bgaiʋa ciedza
caʋanhu. 5 Ciedza cinovenekera muri-
ma; asi rima harina-kucikunda. 6 Kwa-
kaŋga kunomunhu wakatumŋa naMŋari,
zita rake rainzi Johane. 7 Iye wakaʋuya
kuzopupura, kuti apupurire ciedza, kuti
ʋose ʋatende naye. 8 Uyo wakaŋga
asati ari ico ciedza, asi *wakatumŋa* kuti
apupurire ciedza. 9 Ici caiʋa ciedza
caȥokwaɗi, cinovenekera munhu mumŋe
nomumŋe, pakuşika *kwaco* panyika.
10 Wakaŋga ari panyika, asi nyika
haina-kumuziʋa. 11 Wakaʋuya kune-
ȥake, asi *vanhu* ʋake haʋana-kumuga-
mucira. 12 Asi ʋose ʋakamugamucira,
wakaʋapa simba kuti ʋaʋe ʋana ʋa-
Mŋari, iʋaʋo ʋanotenda kuzita rake;
13 aʋo ʋasina-kuɓerekwa neropa, kana
nokuɗa kwenyama, kana nokuɗa kwo-
murume, asi naMŋari. 14 Shoko raka-
zoʋa nyama, rikagara pakati peɗu,
(tikaʋona kubginya kwake, kubginya
sokwowakaɓerekwa mumŋe cete wa-
Ɓaɓa), azere nenyasha neȥokwaɗi.
15 Johane akamupupurira, akaɗani-
dzira, aciti: Ndiye wandaireʋa, *ndiciti*:
Uyo, unoʋuya shure kwaŋgu, wakaʋa'po
mberi kwaŋgu; nokuti wakanditaŋgira.
16 Nokuti pakuzara kwake isu tose
takapiwa nyasha pamsoro penyasha.
17 Nokuti murairo wakapiwa naMosesi,
nyasha neȥokwaɗi ȥakaʋuya naJesu
Kristu. 18 Hakunomunhu wakatoŋgo-
ʋona Mŋari; Mŋari wakaɓerekwa ari
mumŋe woga, uri pacifuʋa caɓaɓa,
ndiye waka*mu*ziʋisa *isu*.

*Kupupura kwaJohane Mubapatidzi.*

(Mat. 3. 1–12; Mar. 1. 1–8; Ruka 3. 1–20.)

19 Uku ndiko kupupura kwaJohane,
musi ʋaJuda ʋakatumira kwaari ʋaprista
naʋaRevi, ʋacibva Jerusarema, kundo-
mubvunza, *kuti*: Iwe ndiwe aniko?
20 Akatenda pacena, haana-kuramba,
akatenda pacena, *aciti*: Handizi Kristu.
21 Ʋakamubvunza, *vaciti*: Asi kuɗiniko?
Ndiwe Eria here? Akati: Handizi iye.
Ko uri uya muprofita here? Aka-
pindura, *akati*: Kwete. 22 Ȥino ʋakati
kwaari: Ndiwe aniko? Tigondopindura
ʋakatituma. Unoȥiti aniko? 23 Akati:
Ndini inzwi rounoɗana murenje, *riciti*:
Ruramisai nzira yaShe; seȥakarebga
nomuprofita Isaya. 24 Aʋa ʋakaŋga
ʋatumŋa ʋaiʋa ʋaʋaFarise. 25 Ʋaka-
mubvunza, ʋakati kwaari: Kana usi
Kristu, kana Eria, kana muprofita uya,
unogobapatidzireiko? 26 Johane aka-
pindura, akati: Ini ndinobapatidza
nemvura; asi pakati penyu pamire
mumŋe wamusiŋgaziʋi; 27 ndiye
unoʋuya shure kwaŋgu, wandisina-
kufanira kuti ndisunuŋgure rukanda
rweshaŋgu yake. 28 Iȥoȥi ȥakaitwa
paBetania, mhiri kwaJoridani, kwai-
bapatidza Johane.
29 Aʋa maŋgwana wakaʋona Jesu
aciʋuya kwaari, akati: Tarirai, Gwaiana
raMŋari, rinobvisa ȥiʋi ȥenyika.
30 Ndiye wandaireʋa, *ndiciti*: Shure
kwaŋgu kunoʋuya murume, wakaʋa'po
mberi kwaŋgu, nokuti wakanditaŋgira.
31 Neni ndakaŋga ndisiŋgamuziʋi; asi
ndiȥo ȥandakaʋuyira, ndicibapatidza
nemvura, kuti aʋoneswe kuʋaIsraeri.
32 Johane akapupura, akati: Ndakaʋona
Mŋeya aciɓuruka kuɗeŋga senjiʋa, aka-
gara pamsoro pake. 33 Neni ndakaŋga
ndisiŋgamuziʋi; asi wakandituma ku-
bapatidza nemvura, ndiye wakati kwa-
ndiri: Uyo waunoʋona Mŋeya aciɓuruka
pamsoro pake, akagara pamsoro pake,
ndiye unobapatidza noMŋeya Mutşene.
34 Ini ndikaʋona, ndikapupura kuti uyu
ndiye Mŋanakomana waMŋari.

*Ʋadzidzi vokutaŋga.*

35 Aʋa maŋgwana ȥe Johane wakaŋga
amire naʋadzidzi ʋake ʋaʋiri; 36 aka-
tarisisa Jesu acifamba, akati: Tarirai,
Gwaiana raMŋari! 37 *Ivavo* ʋadzidzi
ʋaʋiri, ʋakamunzwa acitaura, ʋakate-

ʋera Jesu. 38 Jesu akatendeʋuka
akaʋaʋona ʋaciteʋera, akati kwaʋari:
Munotşakeiko? Ʋakati kwaari: Rabi
(ndokuti Mudzidzisi, kana ȥicisha-
ndurwa), munogarepiko? 39 Akati
kwaʋari: Ʋuyai, muʋone. Ʋakaenda,
ʋakandoʋona kwaaigara, ʋakagara naye
zuʋa iro; yakaŋga iri ŋguʋa ineŋge
yegumi. 40 Mumŋe waiʋaʋo ʋaʋiri,
ʋakaŋga ʋanzwa Johane, ʋakamuteʋera,
waiʋa Andreasi, munuŋuna waSimoni
Petro. 41 Iye akataŋga kuwana Simoni,
mukoma wake, akati kwaari: Tawana
Mesiasi (ndokuti Kristu, kana ȥicisha-
ndurwa). 42 Akamuisa kunaJesu.
Jesu akamutarira, akati: Ndiwe Simoni,
mŋanakomana waJona, ucanzi Kefasi
(ȥinoshandurwa, ɗombo).
43 Aʋa maŋgwana akaɗa kuenda
Garirea, akawana Firipo; Jesu akati
kwaari: Nditeʋere. 44 Firipo wakaŋga
ari weBetsaida, guta raAndreasi naPetro.
45 Firipo akawana Natanaeri, akati
kwaari: Tamuwana iye, wakanyorwa
ȥake naMosesi pamurairo naʋaprofita,
*iye* Jesu weNazareta, mŋanakomana
waJosefa. 46 Natanaeri akati kwaari:
Kunecinhu cakanaka ciŋgabva Nazareta
here? Firipo akati kwaari: Ʋuya, uʋone.
47 Jesu akaʋona Natanaeri aciʋuya
kwaari, akamuti: Tarirai, muIsraeri
waȥokwaɗi, usinokunyeŋgera maari.
48 Natanaeri akati kwaari: Mandizi-
ʋirepiko? Jesu akapindura, akati
kwaari: Firipo asati akuɗana, uri
munyasi momuʋonde, ndakakuʋona.
49 Natanaeri akamupindura, *akati*:
Rabi, ndimi Mŋanakomana waMŋari,
ndimi Ishe waIsraeri. 50 Jesu aka-
pindura, akati kwaari: Unotenda iwe,
nokuti ndakati kwauri, ndakakuʋona
munyasi momuʋonde here? Ucazoʋona
ȥikuru kunaiȥoȥi. 51 Akati kwaari:
Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwa-
muri: Mucaʋona kuɗeŋga kwazarurwa,
naʋatumŋa ʋaMŋari ʋacikwira, noku-
ɓurukira pamsoro poMŋanakomana wo-
munhu.

*Jesu unoshandura mvura ikava waini.*

2 1 Nezuʋa retatu mutambo woku-
wana waiʋa'po paKana yeGarirea;
namai ʋaJesu ʋakaŋga ʋari'po.
2 NaJesu naʋadzidzi ʋake ʋakaŋga
ʋaɗanwa ʋo kumutambo wokuwana.
3 Waini yakati icizoshaikwa, mai ʋaJesu
ʋakati kwaari: Haʋacinewaini. 4 Jesu
akati kwaʋari: Ndineiko nemi, mai?
Ŋguʋa yaŋgu icigere kuşika. 5 Mai ʋake
ʋakati kuʋaranda: Itai ȥose ȥaanoku-
ʋudzai. 6 Ȥino kwakaŋga kunamakate
matanhatu amabge, akaŋga aiswa'po
netsika yaʋaJuda yokuȥinatsa, rimŋe ne-
rimŋe raizadzwa neȥiyero ȥiʋiri kana
ȥitatu.* 7 Jesu akati kwaʋari: Zadzai
makate nemvura. Iʋo ʋakaazadza kuşi-
kira pamiromo. 8 Akati kwaʋari: Cerai
ȥino muise kumukuru womutambo.
Ʋakandoisa. 9 Ȥino mukuru womu-
tambo wakati araʋira mvura yakasha-
nduka waini, asiŋgaziʋi payabva, (asi
ʋaranda, ʋakaŋga ʋacera mvura, ʋai-
ziʋa), mukuru womutambo akaɗana ci-
komba, 10 akati kwaari: Munhu
mumŋe nomumŋe unositaŋga aɓuɗisa
waini yakanaka, neisiŋganaki kana
ʋanwa kwaȥo; asi iwe waceŋgeta waini
yakanaka kuşikira ȥino. 11 Ici ciratidzo
cake cokutaŋga Jesu wakaita paKana
yeGarirea, akaratidza kubginya kwake;
ʋadzidzi ʋake ʋakatenda kwaari.
12 Shure kwaiȥoȥo wakaɓurukira
Kapernaume, iye namai ʋake naʋanu-
ŋuna, naʋadzidzi ʋake; akagara'po
mazuʋa mashomanene.

*Jesu unonatsa tembere.*

(Mat. 21. 12–17; Mar. 11. 15–18; Ruka 19. 45–48.)

13 Paseka yaʋaJuda yakaŋga yaʋa
pedyo; ȥino Jesu akakwira Jerusarema.
14 Akawana mutembere ʋaiteŋgesa
ŋombe namakwai nenjiʋa, naʋaitsi-
nhanha mari, ʋagere'mo. 15 Akaruka
tyaʋa yorwonzi, akaɓuɗisa mutembere
makwai neŋombe ȥose; akaparadza ma-
ri yaʋaitsinhanha, nokuwisa matafura
aʋo. 16 Akati kunaʋaiteŋgesa njiʋa:
Bvisai ȥinhu iȥoȥo muno; musaita imba
yaɓaɓa ʋaŋgu imba yokuteŋgesera.
17 Ʋadzidzi ʋake ʋakaraŋgarira kuti
kwakanyorwa, *kucinzi*: Kushiŋgairira
imba yenyu kucandipedza. 18 Ȥino
ʋaJuda ʋakapindura, ʋakati kwaari:
Uŋgatiratidza ciratidzo ceiko, ȥaunoita
ȥinhu iȥoȥo? 19 Jesu akapindura, akati
kwaʋari: Putsai tembere iyi, ini ndicai-
mutsa ȥe namazuʋa matatu. 20 Ȥino
ʋaJuda ʋakati: Tembere iyi yakaʋakwa
namakore anamakumi manna namata-
nhatu, ȥino iwe uŋgaimutsa namazuʋa
matatu here? 21 Asi iye wakaŋga
acireʋa tembere yomuʋiri wake

* Ciyero cimŋe aneŋge magaroni mapfu-
mbamŋe.

22 Ȥino wakati amutswa kuʋakafa, ʋa-
dzidzi ʋake ʋakaraŋgarira, kuti wakaŋga
areʋa iȥoȥo; ʋakatenda Rugwaro ne-
shoko rakaŋga rarebga naJesu.
23 Ȥino ŋguʋa yaakaŋga ari Jerusa-
rema pamutambo wepaseka, ʋazhinji
ʋakatenda kuzita rake, ʋaciʋona ȥira-
tidzo ȥaaiita. 24 Asi Jesu haana-kuȥiisa
*mumavoko* aʋo, nokuti wakaŋga aci-
ʋaziʋa ʋose. 25 Wakaŋga asiŋgatşaki
kuti munhu mumŋe apupure ȥomu-
nhu; nokuti wakaŋga aciziʋa iye ȥiri
mumunhu.

*Jesu naNikodimo.*

3 1 Kwaiʋa'po mumŋe waʋaFarise,
wainzi Nikodimo, mukuru waʋa-
Juda. 2 Iye akaʋuya kwaari ʋusiku,
akati kwaari: Rabi, tinoziʋa kuti muri
Mudzidzisi wakabva kunaMŋari; nokuti
hakunomunhu unogona kuita ȥiratidzo
iȥoȥo ȥamunoita, kana Mŋari asi naye.
3 Jesu akapindura, akati kwaari: Ȥiro-
kwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwauri:
Kana munhu asiŋgaɓerekwi kutşa, ha-
aŋgaʋoni ʋushe bgaMŋari. 4 Niko-
dimo akati kwaari: Munhu uŋgagoɓe-
rekwa seiko aʋa mukuru? Uŋgapinda
ȥe muɗumbu ramai ʋake rwecipiri,
akaɓerekwa here? 5 Jesu akapindura,
*akati*: Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti
kwauri: Kana munhu asiŋgaɓerekwi
nemvura noMŋeya, haaŋgagoni kupinda
muʋushe bgaMŋari. 6 Cakaɓerekwa
nenyama inyama, cakaɓerekwa no-
Mŋeya, mŋeya. 7 Usashamiswa, no-
kuti ndakati kwauri: Munofanira kuɓe-
rekwa kutşa. 8 Mhepo inovuvuta
painoɗa napo, unonzwa inzwi rayo, asi
hauziʋi painobva napainoenda; mumŋe
nomumŋe wakaɓerekwa noMŋeya waka-
ɗaro. 9 Nikodimo akapindura, akati
kwaari: Ȥinhu iȥi ȥiŋgagoitwa seiko?
10 Jesu akapindura, akati kwaari: Iwe
uri mudzidzisi waʋaIsraeri, haunzwisisi
ȥinhu iȥoȥi here? 11 Ȥirokwaȥo,
ȥirokwaȥo, ndinoti kwauri: Tinotaura
ȥatinoziʋa, tinopupura ȥatakaʋona; asi
imi hamugamuciri kupupura kweɗu.
12 Kana ndakakuʋudzai ȥinhu ȥenyika,
mukasatenda, muŋgagotenda seiko, ka-
na ndicikuʋudzai ȥinhu ȥokuɗeŋga?
13 Hakunomunhu wakakwira kuɗeŋga,
asi iye wakaɓuruka kuɗeŋga, iye Mŋana-
komana womunhu. 14 Mosesi seȥaaka-
simudza nyoka murenje, saiȥoȥo Mŋana-
komana womunhu unofanira kusimu-
dzwa ʋo, 15 kuti aninani unotenda
kwaari, aʋe noʋupenyu bgusiŋgaperi.
16 Nokuti Mŋari wakaɗa nyika noku-
ɗaro, kuti wakapa Mŋanakomana wake
wakaɓerekwa mumŋe woga, kuti ani-
nani unotenda kwaari, arege kufa, asi
aʋe noʋupenyu bgusiŋgaperi. 17 No-
kuti Mŋari haana-kutumira Mŋanako-
mana wake panyika, kuti atoŋge nyika,
asi kuti nyika iponeswe naye. 18 Uno-
tenda kwaari, haatoŋgwi; asi usiŋga-
tendi kwaari, watotoŋgwa, nokuti haana-
kutenda kuzita roMŋanakomana wa-
Mŋari wakaɓerekwa mumŋe woga.
19 Kutoŋgwa ndokuku, kuti ciedza
cakaşika panyika, asi ʋanhu ʋakaɗa rima
kupfuʋura ciedza, nokuti maɓasa aʋo
akaŋga akaipa. 20 Nokuti mumŋe
nomumŋe, unoita ȥakaipa, unoʋeŋga
ciedza, haaʋuyi paciedza, kuti maɓasa
ake arege kuɓuɗiswa pacena. 21 Asi
unoita ȥokwaɗi, unoʋuya paciedza,
kuti maɓasa ake aʋonekwe, kuti akaitwa
munaMŋari.

*Kupupura kwaJohane Mubapatidzi.*

22 Shure kwaiȥoȥo Jesu wakaşika mu-
nyika yeJudea, naʋadzidzi ʋake, aka-
gara'ko naʋo acibapatidza. 23 NaJo-
hane wakaŋga acibapatidza ʋo paAinoni,
pedyo neSarimi, nokuti kwaiʋa ne-
mvura zhinji ipapo; ʋakaʋuya, ʋaka-
bapatidzwa. 24 Nokuti Johane wa-
kaŋga acigere kuiswa mutoroŋgo.
25 Ȥino nharo dzikamuka pamsoro po-
kuȥinatsa pakati paʋadzidzi ʋaJohane
nomumŋe muJuda. 26 Ʋakaʋuya kuna-
Johane, ʋakati kwaari: Rabi, uya waiʋa
nemi mhiri kwaJoridani, wamaimbo-
pupurira, tarirai, iye unobapatidza, ʋuye
ʋose ʋanoʋuya kwaari. 27 Johane
akapindura, akati: Munhu haaŋgaga-
muciri cinhu, kana asina-kucipiwa
cibva kuɗeŋga. 28 Imi mumene mu-
ŋgandipupurira, kuti ndakati: Handizi
Kristu ini, asi kuti ndakatumŋa pa-
mberi pake. 29 Unomŋeŋga ndico
cikomba; asi shamŋari yecikomba ino-
mira icimunzwa, inofara ȥikuru nenzwi
recikomba. Naiȥoȥo kufara kwaŋgu uku
kwazadzika. 30 Iye unofanira kukura,
asi ini *ndinofanira* kuɗukupiswa.
31 Unobva kumsoro ndiye uri pa-
msoro paʋose; nounobva panyika ndo-
wenyika, unotaura ȥenyika; unobva
kuɗeŋga ndiye uri pamsoro paʋose.
32 Ȥaakaʋona neȥaakanzwa, ndiȥo ȥa-

anopupura; asi hakunomunhu uno-
gamucira kupupura kwake. 33 Uyo
wakagamucira kupupura kwake, waka-
simbisa kuti Mŋari ndowaȥokwaɗi.
34 Nokuti wakatumŋa naMŋari, ndiye
unotaura mashoko aMŋari; nokuti haapi
Mŋeya aciyera. 35 Ɓaɓa ʋanoɗa Mŋana-
komana, ʋakamupa ȥose muruʋoko
rwake. 36 Unotenda kuMŋanakomana,
unoʋupenyu bgusiŋgaperi; asi usiŋga-
tereri Mŋanakomana, haaŋgaʋoni ʋu-
penyu, asi kutsamŋa kwaMŋari kuno-
gara pamsoro pake.

*Jesu nomukadzi weSamaria.*

4 1 Ȥino Ishe wakati aziʋa kuti ʋa-
Farise ʋakaŋga ʋanzwa kuti Jesu
wakaita nokubapatidza ʋadzidzi
kupfuʋura Johane, 2 (kunyaŋge Jesu
wakaŋga asiŋgabapatidzi amene, asi ʋa-
dzidzi ʋake), 3 akabva Judea, akaenda
ȥeGarirea. 4 Wakaŋga acifanira kupfu-
ʋura neSamaria. 5 Ȥino akaşika paguta
reSamaria, rainzi Sikari, pedyo nenyika
yakaŋga yapa Jakobo mŋanakomana
wake Josefa. 6 Tsime raJakobo rakaŋga
riri'po. Ȥino Jesu aneta nokufamba,
ndokuŋgogara ȥake patsime. Yaiʋa
ŋguʋa ineŋge yecitanhatu. 7 Ȥino
*mumŋe* mukadzi weSamaria akaşika'po
kuzocera mvura. Jesu akati kwaari:
Ndipeiʋo, ndinwe. 8 Nokuti ʋadzidzi
ʋake ʋakaŋga ʋaenda muguta kundo-
teŋga ȥokudya. 9 Ipapo mukadzi mu-
Samaria akati kwaari: Ko iwe muJuda,
unokumbira seiko kwandiri kunwa,
ini mukadzi muSamaria? (Nokuti ʋa-
Juda haʋafambidzani naʋaSamaria).
10 Jesu akapindura, akati kwaari: Ɗai
waiziʋa cipo caMŋari, ʋuye kuti ndiani
unoti kwauri, ndipei ʋo ndinwe, uŋgaɗai
waikumbira kwaari, akakupa mvura
mhenyu. 11 Mukadzi akati kwaari:
Ishe, hamuna-camuŋgacera naco, tsime
rakadzika, ȥino mvura mhenyu muŋgai-
wanepiko? 12 Ko muri mukuru kuna-
ɓaɓa ʋeɗu Jakobo, ʋakatipa tsime *iri*,
ʋakanwa pariri ʋamene naʋanakomana
ʋaʋo neȥipfuwo ȥaʋo? 13 Jesu aka-
pindura, akati kwaari: Mumŋe no-
mumŋe, unonwa mvura iyi, ucaʋa
nenyota ȥe. 14 Asi aninani, unonwa
mvura yandicamupa ini, haacazoʋi ne-
nyota nokusiŋgaperi; asi mvura, yandi-
camupa, icaʋa mukati make tsime
remvura, inovaira kuʋupenyu bgusi-
ŋgaperi. 15 Mukadzi akati kwaari: Ishe,
ndipei mvura iyi, kuti ndirege kuzoʋa
nenyota, kana kuʋuya kucera pano.
16 Jesu akati kwaari: Enda, undoɗana
murume wako, ugoʋuya pano. 17 Mu-
kadzi akapindura, akati kwaari: Handi-
nomurume. Jesu akati kwaari: Wareʋa
ȥakanaka, *ȥawati*: Handinomurume.
18 Nokuti watoʋa naʋarume ʋashanu;
uyo, waunaye ȥino, haazi murume wako;
apo wareʋa ȥokwaɗi. 19 Mukadzi
akati kwaari: Ishe, ndinoʋona kuti muri
muprofita. 20 Madziɓaɓa eɗu aina-
mata pagomo iri; imi munoti muJerusa-
rema ndimo munofanira kunamatwa.
21 Jesu akati kwaari: Mai, nditende
kuti ŋguʋa inoʋuya, yamusiŋgazona-
mati Ɓaɓa pagomo iri, kana paJerusa-
rema. 22 Imi munonamata camusiŋga-
ziʋi; isu tinonamata catinoziʋa, nokuti
ruponeso runobva kuʋaJuda. 23 Asi
ŋguʋa inoʋuya, naȥino yatoʋa'po, yokuti
ʋanonamata neȥokwaɗi ʋacanamata
Ɓaɓa mumŋeya neȥokwaɗi; nokuti Ɓaɓa
ʋanotşaka ʋakaɗaro kuzomunamata.
24 Mŋari ndiMŋeya; ʋanomunamata,
ʋanofanira kumunamata mumŋeya ne-
ȥokwaɗi. 25 Ȥino mukadzi akati
kwaari: Ndinoziʋa kuti Mesiasi uno-
ʋuya, unonzi Kristu; kana iye aşika,
ucatiʋudza ȥose. 26 Jesu akati kwaari:
Ini, ndinotaura newe, ndini iye.
27 Ȥino ʋadzidzi ʋake ʋakaşika, ʋaka-
shamiswa *vacivona* kuti unotaurirana
nomukadzi; kunyaŋge ȥakaɗaro hakuno-
*mumŋe* wakati: Munotşakeiko? Kana:
Munotauriireiko naye? 28 Ipapo mu-
kadzi akasiya ciroŋgo cake, akaenda
muguta, akati kuʋanhu: 29 Ʋuyai
muʋone munhu, wakandiʋudza ȥose
ȥandakaita. Ko uyu handiti ndiye
Kristu here? 30 Ʋakaɓuɗa muguta,
ʋakaenda kwaari. 31 Neŋguʋa iyo
ʋadzidzi ʋake ʋakafano-munyeŋgetera,
ʋaciti: Rabi, cidyai. 32 Iye akati kwa-
ʋari: Ini ndineȥokudya, ȥandinodya,
ȥamusiŋgaziʋi. 33 Ȥino ʋadzidzi ʋaka-
taurirana, *vaciti*: Kasi mumŋe wamuʋi-
gira ȥokudya kanhi? 34 Jesu akati kwa-
ʋari: Ȥokudya ȥaŋgu ndiȥo, kuti ndiite
kuɗa kwowakandituma, nokupedza ɓasa
rake. 35 Ko imi hamuti: Kwasara
mŋedzi minna, kuceka kwaşika? Tarirai,
ini ndinoti kwamuri: Simudzai meso
enyu, ʋonai minda, kuti yatoibvira
kuceka. 36 Unoceka unopiwa muɓairo,
unoʋuŋganidza ȥiɓereko muʋupenyu
bgusiŋgaperi; kuti unokusha nounoceka

ʋafare ʋose. 37 Nokuti shumo ndeyaȥo-
kwaɗi, inoti: Mumŋe unokusha, mumŋe
aciceka. 38 Ndakakutumai kundoceka
ȥamusakaɓatira; ʋamŋe ʋakaɓata, ȥino
imi mapinda paneȥaʋakaɓatira iʋo.
39 Ȥino ʋaSamaria ʋazhinji ʋeguta iro
ʋakatenda kwaari neshoko romukadzi,
wakapupura, *aciti*: Wandiʋudza ȥose
ȥandakaita. 40 Ȥino ʋaSamaria ʋakati
ʋacişika kwaari, ʋakamunyeŋgetera kuti
agare naʋo; akagara'po mazuʋa maʋiri.
41 Naʋamŋe ʋazhinji ʋakatenda ne-
shoko rake. 42 Ʋakati kumukadzi:
Haticatendi nokureʋa kwako; taȥinzwira
timene, tinoziʋa kuti uyu ndiye Mu-
ponesi wenyika ȥirokwaȥo.
43 Mazuʋa maʋiri akati apfuʋura, aka-
bva'po; akaenda Garirea. 44 Nokuti
Jesu amene wakapupura, kuti muprofita
haakudzwi munyika yake. 45 Ȥino
wakati acişika Garirea, ʋaGarirea ʋaka-
mugamucira, nokuti ʋakaŋga ʋaʋona
ȥose ȥaakaita Jerusarema pamutambo,
nokuti naiʋo ʋakaŋga ʋaenda ʋo
kumutambo.

*Jesu unoporesa mŋanakomana womutariri washe.*

46 Ȥino Jesu wakaşika ȥe paKana
yeGarirea, paakaŋga ashandura mvura
ikaita waini. *Ipapo* pakaŋga panomumŋe
mutariri washe, mŋanakomana wake
wakaŋga acirwara paKapernaume.
47 Iye wakati acinzwa kuti Jesu wabva
Judea, waşika Garirea, akaenda kwaari,
akamunyeŋgetera kuti aɓuruke kundo-
poresa mŋanakomana wake; nokuti wa-
kaŋga wotandadza. 48 Ȥino Jesu aka-
ti kwaari: Kana musiŋgaʋoni ȥirati-
dzo neȥishamiso, hamuŋgatoŋgotendi.
49 Mutariri washe akati kwaari: Ishe,
ɓurukai henyu, mŋana waŋgu asati
afa. 50 Jesu akati kwaari: Enda hako,
mŋanakomana wako mupenyu. Munhu
*uyu* akatenda shoko rakarebga naJesu
kwaari, akaenda. 51 Wakati acaɓuruka,
ʋaranda ʋake ʋakasoŋgana naye, ʋakati:
Mŋana wenyu mupenyu. 52 Ȥino aka-
ʋabvunza ŋguʋa yaakataŋga kunaya
nayo. Ʋakati kwaari: Zuro neŋguʋa
yecinomŋe fiviri yakabva kwaari. 53 Ȥi-
no ɓaɓa ʋakaziʋa kuti ndiyo ŋguʋa
Jesu yaakati kwaari: Mŋanakomana
wako mupenyu. Iye akatenda nemhuri
yake yose. 54 Ici ndico ciratidzo ceci-
piri cakaitwa naJesu, abva Judea, aşika
Garirea.

*Jesu unoporesa munhu padziʋa reBetesda.*

5 1 Shure kwaiȥoȥo, mutambo
waʋaJuda waiʋa'po; Jesu aka-
kwira Jerusarema.
2 Ȥino paJerusarema pedyo nesuʋo
ramakwai kwaiʋa nedziʋa rainzi Betesda
neciHeberu, raiʋa namaɓiraʋira ma-
shanu. 3 Mukati mawo makaŋga
muʋete ʋazhinji ʋairwara namapofu, ne-
ȥirema, naʋakawonyana, [ʋaigarira ku-
bvoŋgodzwa kwemvura. 4 Nokuti mu-
tumŋa waiɓurukira mudziʋa iro neimŋe
ŋguʋa, acibvoŋgodza mvura; ȥino uyo
waitaŋga kupinda mumvura yabvo-
ŋgodzwa waiporeswa, kunyaŋge akaŋga
akaɓatwa nokurwara kupi nokupi.]
5 Ȥino kwaiʋa'po mumŋe munhu,
wakaŋga aɓatwa nokurwara kwake
makore makumi matatu namasere.
6 Jesu wakati aʋona munhu uyo aʋete
pasi, ȥaaiziʋa kuti wakaŋga *akaɗaro*
ŋguʋa huru, akati kwaari: Unoɗa kupo-
reswa here? 7 Murwere akamupindura,
*akati*: Ishe, ndinoshaiwa munhu uno-
ndiwisira mudziʋa, kana mvura ici-
bvoŋgodzwa; asi ndinoti kana ndoenda,
mumŋe wonditaŋgira kupinda. 8 Jesu
akati kwaari: Simuka, tora nhoʋo dzako,
ufambe. 9 Pakarepo munhu uyo aka-
poreswa, akatora nhoʋo dzake, aka-
famba.
Musi uyo waiʋa wesaɓata. 10 Ȥino
ʋaJuda ʋakati kunowakaporeswa: Isa-
ɓata, hautenderwi kutakura nhoʋo
dzako. 11 Iye akapindura, *akati*: Uyo
wandiporesa ndiye wakati kwandiri:
Tora nhoʋo dzako, ufambe. 12 Ʋaka-
mubvunza, *ʋaciti*: Ndianiko munhu uyo
wakati kwauri: Tora *nhoʋo dzako*,
ufambe? 13 Ȥino wakaŋga aporeswa,
haana-kuziʋa kuti ndiani; nokuti Jesu
wakaŋga abva, ȥakwaiʋa naʋanhu ʋa-
zhinji panȥimbo iyo. 14 Shure kwa-
iȥoȥo Jesu akamuwana mutembere, akati
kwaari: Tarira, waporeswa; usatadza ȥe,
kuti urege kuɓatwa necinhu cakaipa
cinokunda cici. 15 Ȥino munhu uyo
akandoʋudza ʋaJuda, kuti ndiJesu waka-
muporesa. 16 Saka ʋaJuda ʋakatambu-
dza Jesu, nokuti wakaȥiita iȥoȥo nesa-
ɓata. 17 Asi iye wakapindura, akati:
Ɓaɓa ʋangu ʋacaɓata kuşikira ȥino, neni
ndinoɓata ʋo. 18 Saka ȥino ʋaJuda
ʋakatşaka ȥikuru kumuʋuraya, nokuti
wakaŋga asiŋgaputsi *murairo w*esaɓata
ɓedzi, asi wakati ʋo Mŋari ndiƁaɓa
ʋake, aciȥienzanisa naMŋari.

19 Ɀino Jesu akapindura, akati kwa-
ʋari: Ɀirokwaɀo, ɀirokwaɀo, ndinoti
kwamuri: Mŋanakomana haagoni kuita
cinhu oga, kana asiŋgaʋoni Ɓaɓa
ʋaciciita; nokuti ɀose ɀaʋanoita iʋo,
Mŋanakomana unoɀiita saiɀoɀo ʋo.
20 Nokuti Ɓaɓa ʋanoɗa Mŋanakomana,
ʋanomuratidza ɀose ɀaʋanoita ʋamene;
ʋacamuratidza maɓasa makuru kuna-
wawa, kuti mushamiswe. 21 Nokuti
Ɓaɓa seɀaʋanomutsa ʋakafa, ʋaciʋarara-
misa, saiɀoɀo Mŋanakomana unorara-
misa ʋo ʋaanoɗa *kuraramisa*. 22 No-
kuti naƁaɓa haʋatoŋgi munhu, asi
ʋakapa Mŋanakomana kutoŋga kwose,
23 kuti ʋose ʋakudze Mŋanakomana
seɀaʋanokudza Ɓaɓa. Usiŋgakudzi
Mŋanakomana, haakudzi naƁaɓa, ʋaka-
mutuma. 24 Ɀirokwaɀo, ɀirokwaɀo,
ndinoti kwamuri: Unonzwa shoko
raŋgu, nokutenda wakandituma, unoʋu-
penyu bgusiŋgaperi; haaʋuyi muku-
toŋgwa, asi wabva murufu, waenda
muʋupenyu. 25 Ɀirokwaɀo, ɀirokwaɀo,
ndinoti kwamuri: Ŋguʋa inoʋuya, na-
ɀino yatoʋa'po, nayo ʋakafa ʋacanzwa
inzwi roMŋanakomana waMŋari; ʋa-
nonzwa ʋacararama. 26 Nokuti Ɓaɓa
seɀaʋanoʋupenyu maʋari, saiɀoɀo ʋo
ʋakapa Mŋanakomana, kuti aʋe noʋu-
penyu maari. 27 Ʋakamupa simba roku-
toŋga, ɀaari Mŋanakomana womunhu.
28 Musashamiswa naiɀoɀo; nokuti
ŋguʋa inoʋuya, nayo ʋose ʋari muma-
bgiro ʋacanzwa inzwi rake, 29 ʋaca-
ɓuɗa; aʋo ʋakaita ɀakanaka, kukumuka
kwoʋupenyu, aʋo ʋakaita ɀakaipa,
kukumuka kwokutoŋgwa.
30 Handigoni kuita cinhu ndoga;
ndinotoŋga seɀandinonzwa; kutoŋga
kwaŋgu kwakarurama, nokuti handi-
tȿaki kuɗa kwaŋgu, asi kuɗa kwowaka-
ndituma. 31 Kana ndiciɀipupurira,
kupupura kwaŋgu hakuzi kwaɀokwaɗi.
32 Mumŋe uri'po unondipupurira; ndi-
noziʋa kuti kupupura kwake kwaano-
ndipupurira ndokwaɀokwaɗi. 33 Maka-
tuma kunaJohane, iye akapupurira ɀo-
kwaɗi. 34 Ini handigamuciri kupupura
kunobva kumunhu, asi ndinoreʋa iɀoɀo
kuti muponeswe. 35 Iye wakaŋga ari
mŋenje unopfuta nounoveneka; imi
makaŋga muciɗa kufara ŋguʋa ɗuku
muciedza cake. 36 Ini ndinecapupu
cikuru kunaJohane; nokuti maɓasa
andakapiwa naƁaɓa kuti ndiapedze, iwo
maɓasa andinoita, ndiwo anondipu-
purira kuti Ɓaɓa ʋakandituma. 37 Naiʋo
Ɓaɓa, ʋakandituma, ndiʋo ʋakandi-
pupurira ʋo. Hamuna-kutoŋgonzwa
inzwi raʋo, kana kuʋona mufananidzo
waʋo. 38 Shoko raʋo harigari mukati
menyu, nokuti hamutendi waʋaka-
tuma. 39 Munonɀera Magwaro, nokuti
munoti ʋupenyu bgusiŋgaperi munabgo
maari; ndiwo anondipupurira ini.
40 Asi hamuɗi kuʋuya kwandiri, kuti
muʋe noʋupenyu. 41 Handigamuciri
kukudzwa kunobva kuʋanhu; 42 asi
ndinokuziʋai, kuti hamunoruɗo rwa-
Mŋari mukati menyu. 43 Ndakaʋuya
nezita raƁaɓa ʋaŋgu, asi hamundiga-
muciri; kana mumŋe akaȿika nezita rake
amene, mucamugamucira iye. 44 Mu-
ŋgatenda seiko imi, iyemi munogamu-
cira kukudzwa mumŋe kunomumŋe, asi
kukudzwa kunobva kunaMŋari, uri
oga, hamukutȿaki? 45 Musati ndicaku-
pomerai mhoȿa kunaƁaɓa; mumŋe
uri'ko unokupomerai mhoȿa, *ndiye*
Mosesi, wamakaʋimba naye. 46 No-
kuti ɗai maitenda Mosesi, muŋgaɗai
mainditenda ini, nokuti iye wakanyora
ɀaŋgu. 47 Asi kana musiŋgatendi ma-
nyoro ake, muŋgatenda seiko mashoko
aŋgu?

*Ʋaneɀuru ɀishanu ʋanopiwa ɀokudya naJesu.*

(Mat. 14. 13–21; Mar. 6. 30–44; Ruka 9. 10–17.)

6 1 Shure kwaiɀoɀo Jesu wakenda
mhiri kweguŋgwa reGarirea, *ndiro*
reTiberiasi. 2 Ʋanhu ʋazhinji-
zhinji ʋakamuteʋera, nokuti ʋakaʋona
ɀiratidzo ɀaaiita kuʋarwere. 3 Jesu aka-
kwira mugomo, akagara'mo naʋadzidzi
ʋake. 4 Paseka, mutambo waʋaJuda,
wakaŋga uri pedyo. 5 Ɀino Jesu wakati
acitarira, akaʋona ʋanhu ʋazhinji-
zhinji ʋaciʋuya kwaari, akati kuna-
Firipo: Tiŋgateŋgepiko ɀiŋgwa, kuti
ʋanhu aʋa ʋadye? 6 Wakareʋa iɀoɀo
kuti amuidze, nokuti iye wakaziʋa
amene ɀaakaŋga aciɗa kuita. 7 Firipo
akamupindura, *aciti*: Ɀiŋgwa ɀama-
denari anamazana maʋiri* haɀiŋga-
ʋariŋgani, kuti mumŋe nomumŋe atore
ɀishoma. 8 Ɀino mumŋe waʋadzidzi
ʋake, Andreasi, munununa waSimoni
Petro, akati kwaari: 9 Pano panomu-
komana, uneɀiŋgwa ɀishanu ɀebari
nehoʋe mbiri; asi iɀi ɀiŋgakwanira sei

* Mari ineŋge pondo nomŋe necumi.

ʋanhu ʋázhinji ʋakaɗai? 10 Jesu akati:
Garisai ʋanhu pasi. Ȥino kwakaŋga
kunoʋuswa bguzhinji ipapo. Naiȥoȥo
ʋarume ʋakagara pasi, kuwanda kwaʋo
kuneŋge ȥuru ȥishanu. 11 Ȥino Jesu
akatora ȥiŋgwa; akaʋoŋga, akaȥipa
ʋakaŋga ʋagere pasi; nehoʋe ʋo saiȥoȥo
paʋaiɗa napo. 12 Ȥino ʋakati ʋaguta,
akati kuʋadzidzi ʋake: Ʋuŋganidzai
ȥimeɗu ȥakasara, kuti kurege kurashika
cinhu. 13 Ipapo ʋakaȥiʋuŋganidza,
ʋakazadza mateŋgu anegumi namaʋiri
neȥimeɗu ȥeȥiŋgwa ȥishanu ȥebari,
ȥakaŋga ȥasara kunaʋakadya. 14 Ȥino
ʋanhu ʋakati ʋaʋona ciratidzo caaka-
ita, ʋakati: Ȥirokwaȥo uyu muprofita,
unoʋuya panyika.
15 Ȥino Jesu, ȥaakaziʋa kuti ʋoɗo-
kuʋuya kumuɓata nesimba kuzomuita
mambo, akabva ȥe, akaenda mugomo
ari oga.

*Jesu unofamba pamsoro pemvura.*

(Mat. 14. 22–33; Mar. 6. 45–56.)

16 Ȥino aʋa maɗekwana, ʋadzidzi
ʋake ʋakaɓurukira kuguŋgwa; 17 ʋa-
kapinda mugwa, ʋakataŋga kuyambuka
guŋgwa kuenda Kapernaume. Ȥino
kwakaŋga kwaşiɓa, asi Jesu wakaŋga
asati aşika kwaʋari. 18 Guŋgwa ri-
kataŋga kumutswa nemhepo huru yai-
vuvuta. 19 Ȥino ʋakati ʋakwaşa
ȥikuru mastadia aneŋge makumi maʋiri
namashanu, kana makumi matatu,* ʋa-
kaʋona Jesu acifamba pamsoro pegu-
ŋgwa, aciswedera pedyo negwa; ʋa-
katya. 20 Asi iye akati kwaʋari: Ndini,
musatya. 21 Ȥino ʋakafara kumu-
gamucira mugwa, igwa rikaşika paka-
repo kunyika kwaʋakaŋga ʋacienda.

*Jesu ciŋgwa covupenyu.*

22 Aʋa maŋgwana ʋanhu ʋazhinji,
ʋakaŋga ʋamire mhiri kweguŋgwa,
ʋakaʋona kuti pakaŋga pasinerimŋe
igwa ɗuku ipapo, asi iro rimŋe makaŋga
mapinda ʋadzidzi ʋake, mariri, ʋuye kuti
Jesu haana-kupinda mugwa naʋa-
dzidzi ʋake, asi kuti ʋadzidzi ʋake
ʋakaŋga ʋaenda ʋoga. 23 (Asi mamŋe
magwa maɗuku akaŋga abva Tiberiasi,
akaşika pedyo paʋakadyira ȥiŋgwa, Ishe
amboʋoŋga). 24 Ȥino ʋanhu ʋazhinji
ʋakati ʋaʋona, kuti Jesu haa'po,
naʋadzidzi ʋake, ʋakapinda ʋamene
mumagwa maɗuku, ʋakaşika Kape-
rnaume, ʋacitşaka Jesu. 25 Ȥino ʋakati
ʋamuwana mhiri kweguŋgwa, ʋakati
kwaari: Rabi, maʋuya pano riniko?
26 Jesu akaʋapindura, akati: Ȥiro-
kwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwamuri:
Hamunditşaki nokuti makaʋona ȥira-
tidzo, asi nokuti makadya ȥiŋgwa muka-
guta. 27 Musaɓatira ȥokudya ȥinopera,
asi ȥokudya ȥinogara kuʋupenyu bgusi-
ŋgaperi, ȥamucapiwa noMŋanakomana
womunhu; nokuti Ɓaɓa, Mŋari, ʋa-
kaisa cisimbiso kwaari. 28 Ȥino ʋakati
kwaari: Ticaiteiko, kuti tiɓate maɓasa
aMŋari? 29 Jesu akapindura, akati
kwaʋari: Ɓasa raMŋari ndiro, kuti
mutende kunaiye waakatuma. 30 Ȥino
ʋakati kwaari: Munoita ciratidzo cipiko,
kuti tiʋone, tikutendei? Imi muno-
ɓateiko? 31 Madziɓaɓa eɗu akadya
mana murenje, seȥaȥakanyorwa, *ȥicinzi*:
Wakaʋapa ciŋgwa cakabva kuɗeŋga,
kuti ʋadye. 32 Ȥino Jesu akati kwa-
ʋari: Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti
kwamuri: Wakaŋga asi iye Mosesi,
wakakupai ciŋgwa cakabva kuɗeŋga,
asi ndiƁaɓa ʋaŋgu ʋanokupai ciŋgwa
caȥokwaɗi, cinobva kuɗeŋga. 33 No-
kuti ciŋgwa caMŋari ndico cinoɓuruka
kuɗeŋga, cinopa nyika ʋupenyu.
34 Ȥino ʋakati kwaari: Ishe, tipei ci-
ŋgwa ici misi yose. 35 Jesu akati
kwaʋari: Ndini ciŋgwa coʋupenyu;
unoʋuya kwandiri, haaŋgatoŋgoʋi ne-
nzara, nounotenda kwandiri haaŋga-
toŋgoʋi nenyota. 36 Asi ndakakuʋu-
dzai, kuti makandiʋona, *asi* hamutendi.
37 Ȥose Ɓaɓa ȥaʋanondipa ȥicaʋuya
kwandiri; nounoʋuya kwandiri, handi-
ŋgatoŋgomurashiri kunze. 38 Nokuti
handina-kuɓuruka kuɗeŋga, kuti ndiite
kuɗa kwaŋgu, asi kuɗa kwowaka-
ndituma. 39 Kuɗa kwowakandituma
ndiko, kuti paȥose ȥaakandipa, ndirege
kurashikirwa necimŋe, asi kuti ndici-
mutse nezuʋa rokupedzisira. 40 No-
kuti kuɗa kwaƁaɓa ʋaŋgu ndiko, kuti
mumŋe nomumŋe, unotarira Mŋana-
komana, nokutenda kwaari, aʋe noʋu-
penyu bgusiŋgaperi; neni ndicamu-
mutsa nezuʋa rokupedzisira.
41 Ȥino ʋaJuda ʋakaŋuŋuna pamsoro
pake, nokuti wakati: Ndini ciŋgwa caka-
ɓuruka kuɗeŋga. 42 Ʋakati: Uyu
haazi Jesu, Mŋanakomana waJosefa,
watinoziʋa ɓaɓa namai ʋake here?
Ȥino uŋgagoti seiko: Ndakaɓuruka
kuɗeŋga? 43 Jesu akapindura, akati

* Mairi dzineŋge nhatu nehafu.

kwaʋari: Musaŋuŋuna pakati penyu.
44 Hakunomunhu uŋgaʋuya kwandiri,
kana Ɓaɓa, ʋakandituma, ʋasiŋgamu-
kweʋi; neni ndicamumutsa nezuʋa
rokupedzisira. 45 Muʋaprofita maka-
nyorwa, *mucinzi*: Ʋacadzidziswa ʋose
naMŋari. Mumŋe nomumŋe waka-
ȥinzwa kunaƁaɓa, akadzidza, unoʋuya
kwandiri. 46 Ha*ndirevi* kuti kuno-
munhu wakaʋona Ɓaɓa; asi uyo unobva
kunaMŋari, ndiye wakaʋona Ɓaɓa.
47 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwa-
muri: Unotenda, unoʋupenyu bgusi-
ŋgaperi. 48 Ndini ciŋgwa coʋupenyu.
49 Madziɓaɓa enyu akadya mana mu-
renje, akafa. 50 Ici ndico ciŋgwa,
cinoɓuruka kuɗeŋga, kuti munhu aci-
dye, arege kufa. 51 Ndini ciŋgwa
cipenyu, cakaɓuruka kuɗeŋga; kana
munhu acidya ciŋgwa ici, ucararama
nokusiŋgaperi; ciŋgwa candicapa, inya-
ma yaŋgu, *bguve* ʋupenyu bgenyika.
52 Ȥino ʋaJuda ʋakakakaʋara pakati
paʋo, ʋaciti: Munhu uyu uŋgatipa
seiko nyama yake, tidye? 53 Jesu akati
kwaʋari: Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndi-
noti kwamuri: Kana musiŋgadyi nyama
yoMŋanakomana womunhu, nokunwa
ropa rake, hamunoʋupenyu mamuri.
54 Unodya nyama yaŋgu, nounonwa
ropa raŋgu, unoʋupenyu bgusiŋgaperi;
ini ndicamumutsa nezuʋa rokupedzi-
sira. 55 Nokuti nyama yaŋgu ndiȥo
ȥokudya ȥaȥokwaɗi, neropa raŋgu ȥo-
kunwa ȥaȥokwaɗi. 56 Unodya nyama
yaŋgu, nounonwa ropa raŋgu, unogara
mandiri, neni maari. 57 Ɓaɓa ʋapenyu,
seȥaʋakandituma, neni ndicirarama na-
Ɓaɓa; saiȥoȥo unondidya, ucararama
neni. 58 Ici ndico ciŋgwa cakaɓuruka
kuɗeŋga; haȥina-kuita samadziɓaɓa
akadya, akafa; unodya ciŋgwa ici
ucararama nokusiŋgaperi. 59 Wakareʋa
ȥinhu iȥi musinagoge, acidzidzisa pa-
Kapernaume.

*Ʋamŋe vadzidzi vaJesu vanomusiya, asi Petro unopupura kuti Jesu ndiye Kristu.*

60 Ȥino ʋazhinji ʋaʋadzidzi ʋake
ʋakati ʋaciȥinzwa, ʋakati: Iri shoko
igukutu; ndianiko uŋgarinzwa? 61 Asi
Jesu, ȥaakaŋga aciziʋa mumŋoyo make
kuti ʋadzidzi ʋake ʋanoŋuŋuna *neshoko*
irero, akati kwaʋari: Iri *shoko* rinokugu-
mbusai kanhi? 62 Mucagoɗiniko kana
muciʋona Mŋanakomana womunhu
acikwira kwaaiʋa pakutaŋga? 63 Mŋeya
ndiye unoraramisa, nyama hainama-
turo; mashoko andakataura kwamuri,
ndiwo mŋeya noʋupenyu. 64 Asi
ʋamŋe ʋenyu ʋari'ko ʋasiŋgatendi;
nokuti Jesu wakaŋga aciziʋa kubva
pakutaŋga, kuti ʋaisatenda ndiʋanani,
ʋuye kuti ndiani waizomupandukira.
65 Akati: Nemhaka iyi ndakati kwa-
muri, kuti hakunomunhu uŋgaʋuya
kwandiri, kana asina-kuȥipiwa naƁaɓa.
66 Ipapo ʋadzidzi ʋake ʋazhinji ʋa-
kadzokera shure, ʋakasazofamba naye.
67 Jesu akati kunaʋanegumi naʋaʋiri:
Nemi munoɗa kubva ʋo here? 68 Si-
moni Petro akamupindura, akati: Ishe,
ticagoenda kunaniko? Ndimi mu-
namashoko oʋupenyu bgusiŋgaperi.
69 Isu takatenda, tikaziʋa kuti ndimi
Mutşene waMŋari. 70 Jesu akapi-
ndura, akati: Handina-kukusanaŋgurai,
imi ʋanegumi naʋaʋiri here? Asi mu-
mŋe wenyu ndo*wa*Diaborosi. 71 Waka-
reʋa Judasi, *mŋanakomana* waSimoni
Iskarioti, nokuti ndiye waizomupandu-
kira, *waiva* mumŋe waʋanegumi na-
ʋaʋiri.

*Kusatenda kwavanuŋuna vaJesu.*

7 1 Shure kwaiȥoȥo Jesu waka-
famba muGarirea; nokuti wakaŋga
asiŋgaɗi kufamba muJudea, nokuti
ʋaJuda ʋakaŋga ʋaciɗa kumuʋuraya.
2 Ȥino mutambo waʋaJuda wamatumba
wakaŋga uri pedyo. 3 Naiȥoȥo ʋanu-
ŋuna ʋake ʋakati kwaari: Ibva pano,
uende Judea, kuti ʋadzidzi ʋako ʋaʋone
ʋo maɓasa ako aunoita. 4 Nokuti haku-
nomunhu unoita cinhu cinyararire, kana
iye amene aciɗa kuzikanwa; kana iwe
uciita iȥi, uȥiratidze kunyika. 5 Nokuti
naʋanuŋuna ʋake ʋakaŋga ʋasiŋga-
tendi kwaari. 6 Ipapo Jesu akati
kwaʋari: Ŋguʋa yaŋgu icigere kuşika;
asi ŋguʋa yenyu inogara yakagadzirwa.
7 Nyika haiŋgakuʋeŋgiyi imi; asi ino-
ndiʋeŋga ini, nokuti ndinoipupurira,
kuti maɓasa ayo akaipa. 8 Kwirai ku-
mutambo imi; ini handiti ndokwira
kumutambo, nokuti ŋguʋa yaŋgu ici-
gere kuşika kwaȥo. 9 Wakati areʋa
iȥoȥo kwaʋari, akagara Garirea.

*Jesu pamutambo wamatumba.*

10 Ȥino ʋanuŋuna ʋake ʋakati ʋa-
kwira kumutambo, iye akabva okwira
ʋo, asiŋgaendi pacena, asi paneŋge
sapakaʋanda. 11 Ȥino ʋaJuda ʋaka-

mutşaka pamutambo, ʋakati: Uripiko
iye? 12 Kuŋuŋuna kukuru kukaʋa'po
pakati paʋazhinji pamsoro pake, ʋamŋe
ʋaciti: Wakanaka; ʋamŋe ʋaciti: Kwete,
unotsausa ʋanhu ʋazhinji. 13 Ku-
nyaŋge ȥakaɗaro kwakaŋga kusino-
munhu waitaura pacena pamsoro pake,
nokuti ʋakatya ʋaJuda.
14 Ȥino kwakati paʋa pakati pomu-
tambo, Jesu akakwira kutembere, aka-
taŋga kudzidzisa. 15 Naiȥoȥo ʋaJuda
ʋakashamiswa, ʋaciti: Munhu uyu
unoziʋa seiko manyoro, ȥaasina-ku-
mbodzidza? 16 Jesu akapindura, akati:
Kudzidzisa kwaŋgu hakuzi kwaŋgu,
asi ndokwowakandituma. 17 Kana
munhu aciɗa kuita kuɗa kwake, ucaziʋa
kana kudzidzisa *uku* kucibva kuna-
Mŋari, kana ndiciȥitaurira ndimene.
18 Unoȥitaurira, unotşaka kukudzwa
kwake; asi unotşaka kukudzwa kwowa-
kamutuma, ndiye waȥokwaɗi, hapana-
kusarurama maari. 19 Mosesi haana-
kukupai murairo here? Asi hakuno-
mumŋe wenyu unoita murairo. Muno-
tşakireiko kundiʋuraya? 20 Ʋanhu
ʋazhinji ʋakapindura, *ʋaciti*: Uno-
mŋeya wakaipa iwe; ndianiko unotşaka
kukuʋuraya? 21 Jesu akapindura, akati
kwaʋari: Ndakaita ɓasa rimŋe, muka-
shamiswa mose. 22 Nemhaka iyi
Mosesi wakakupai dziŋgiso, (handiti
ndeyaMosesi, asi yamadziɓaɓa); ȥino
imi munodziŋgisa munhu nesaɓata.
23 Ȥino kana munhu aŋgadziŋgiswa
nesaɓata, kuti murairo waMosesi urege
kuputswa, ko imi monditsamŋira no-
kuti ndakaporesa munhu wose nesaɓata
here? 24 Musatoŋga neȥinoʋonekwa,
asi toŋgai nokutoŋga kwakarurama.
25 Ȥino ʋamŋe ʋeJerusarema ʋakati:
Ko haazi iye waʋaitşaka kuʋuraya here?
26 Tarirai, unotaura pacena, ʋasiŋga-
reʋi cinhu kwaari. Ko ʋakuru ʋanoziʋa
kwaȥo kanhi kuti ndiye Kristu? 27 Ȥino
uyu tinoziʋa kwaanobva, asi Kristu kana
acişika, hakunomunhu uŋgaziʋa kwa-
anobva. 28 Ȥino Jesu akaɗanidzira
mutembere, akadzidzisa, aciti: Muno-
ndiziʋa, munoziʋa napandakabva; ha-
ndina-kuʋuya ini ndimene, asi wakandi-
tuma ndiye waȥokwaɗi, wamusiŋgaziʋi
imi. 29 Ini ndinomuziʋa, nokuti ndi-
nobva kwaari; ndiye wakandituma.
30 Naiȥoȥo ʋakatşaka kumuɓata, asi
kwakaŋga kusinomunhu wakaisa ruʋoko
kwaari, nokuti ŋguʋa yake yakaŋga
isati yaşika. 31 Asi ʋamŋe ʋazhinji
ʋakatenda kwaari, ʋakati: Kana Kristu
acizoşika, uŋgaita ȥiratidzo ȥizhinji
kuneȥiȥi ȥakaitwa noyuyu here? 32 Ȥino
ʋaFarise ʋakanzwa ʋanhu ʋazhinji ʋa-
ciŋuŋuna iȥoȥo pamsoro pake; ʋaprista
ʋakuru naʋaFarise ʋakatuma ʋatariri
kundomuɓata. 33 Ipapo Jesu akati
kwaʋari: Ndiciri nemi ŋguʋa ɗuku,
ndigoenda kunowakandituma. 34 Mu-
canditşaka, asi hamuŋgandiwani; ʋuye
apo pandiri, imi hamuŋgaşiki'po.
35 Ȥino ʋaJuda ʋakataurirana, *ʋaciti*:
Uyu unoɗa kuendepiko, kwatisiŋga-
zomuwani? Ko unoɗa kuenda kuna-
ʋakapararira pakati paʋaGiriki, kuti
andodzidzisa ʋaGiriki here? 36 Rinoti
kuɗiniko shoko iri raareʋa, *rokuti*:
Mucanditşaka, asi hamuŋgandiwani,
ʋuye, apo pandiri, imi hamuŋgaşiki'po?
37 Ȥino nezuʋa rokupedzisira, zuʋa
guru romutambo, Jesu wakamira, aka-
ɗanidzira, akati: Aninani, kana ane-
nyota, ŋgaaʋuye kwandiri, anwe.
38 Unotenda kwandiri, seȥaȥakarebga
noRugwaro, nzizi dzemvura mhenyu
dzicayerera dzicibva mukati make.
39 Asi iȥi wakareʋa ȥoMŋeya, wa-
izopiwa aʋo ʋaitenda kwaari, nokuti
Mŋeya wakaŋga usati waʋa'po, nokuti
Jesu wakaŋga asati akudzwa. 40 Ȥino
*ʋamŋe* pakati paʋanhu ʋazhinji ʋakati
ʋacinzwa mashoko awa, ʋakati: Ȥiro-
kwaȥo uyu muprofita. 41 Ʋamŋe
ʋakati: Uyu ndiye Kristu. Asi ʋamŋe
ʋakati: Ko Kristu uŋgabva Garirea
here? 42 Rugwaro haruna-kureʋa
here, kuti Kristu ucabva kurudzi rwa-
Davidi, napamusha weBetrehema, paiʋa
naDavidi? 43 Naiȥoȥo kupesana kwa-
kamuka pamsoro pake pakati paʋa-
zhinji. 44 Ʋamŋe ʋakaŋga ʋaciɗa
kumuɓata; asi kwakaŋga kusina-wakaisa
maʋoko kwaari.
45 Ȥino ʋatariri ʋakaʋuya kuʋaprista
ʋakuru nokuʋaFarise, iʋo ʋakati kwa-
ʋari: Makaregereiko kuʋuya naye?
46 Ʋatariri ʋakapindura, *ʋakati*: Haku-
nomunhu wakatoŋgotaura nokutaura
kwomunhu uyo. 47 Naiȥoȥo ʋaFarise
ʋakaʋapindura, *ʋakati*: Nemi ʋo ma-
tsauswa kanhi? 48 Kuʋakuru nokuʋa-
Farise kunomumŋe wakatoŋgotenda
kwaari here? 49 Asi ʋanhu aʋa
ʋazhinji, ʋasiŋgaziʋi murairo, ʋaka-
tukwa. 50 Nikodimo, (uya wakambo-
ʋuya kwaari, waiʋa mumŋe waʋo),

akati kwaʋari: 51 Murairo weɗu
unotoŋga munhu, usati wambomunzwa,
nokuziʋa caanoita here? 52 Ʋakapi-
ndura, ʋakati kwaari: Ko newe ʋo uri
weGarirea here? Nȥera, uʋone kuti
hakunomuprofita, unobva Garirea.
53 [Ipapo mumŋe nomumŋe waka-
enda kumba kwake.

*Mukadzi wakaɓatwa acifeʋa*

8 1 Jesu akaenda kugomo reMiorivi.
2 Maŋgwanani akadzokera ȥe ku-
tembere, ʋanhu ʋose ʋakaʋuya kwa-
ari; akagara pasi akaʋadzidzisa. 3 Ʋa-
nyori naʋaFarise ʋakaʋuya kwaari no-
mukadzi wakaŋga aɓatwa acifeʋa
ʋakamuisa pakati *paʋo*. 4 Ʋakati
kwaari: Mudzidzisi, mukadzi uyu
wakaɓatwa acifeʋa, ipapo pamene.
5 Ȥino Mosesi wakatiraira pamurairo
kuti *ʋakadzi* ʋakaɗaro ʋatakwe nama-
bge; ȥino imi munoti kuɗiniko? 6 Ʋa-
kareʋa iȥoȥo, ʋacimuidza, kuti ʋawane
caʋaŋgamupomera mhoṣa naco. Asi
Jesu wakakotama, akanyora pasi no-
munwe. 7 Ȥino iʋo ʋakati ʋaciramba
ʋacimubvunza, akakotoroka, akati kwa-
ʋari: Usineciʋi pakati penyu, ŋgaa-
taŋge kukande-bge kwaari. 8 Akako-
tama ȥe, akanyora pasi. 9 Ȥino iʋo
ʋakati ʋaciȥinzwa, hana dzaʋo dzika-
ʋaroʋa, ʋakaɓuɗa mumŋe-mumŋe, ku-
taŋga ʋakuru kuṣikira kunowokupedzi-
sira; Jesu akasara ari oga, nomukadzi
wakaŋga amire pakati *paʋo*. 10 Jesu
akakotoroka; ȥino asiŋgaʋoni munhu,
asi mukadzi oga, akati kwaari: Mai,
ʋaya ʋakupomera mhoṣa ʋaripiko?
Hakuna-wakutoŋga here? 11 Iye akati:
Hakuna, Ishe! Jesu akati kwaari: Neni
ʋo handikupi mhoṣa. Enda hako, usa-
tadza ȥe.]

*Jesu ciedza cenyika.*

12 Ȥino Jesu wakataura ȥe naʋo,
akati: Ndini ciedza cenyika; unondi-
teʋera haaŋgatoŋgofambi murima, asi
ucaʋa neciedza coʋupenyu. 13 Na-
iȥoȥo ʋaFarise ʋakati kwaari: Unoȥi-
pupurira iwe; kupupura kwako hakuzi
kwaȥokwaɗi. 14 Jesu akapindura,
akati kwaʋari: Kunyaŋge ndiciȥipu-
purira, kupupura kwaŋgu ndokwaȥo-
kwaɗi; nokuti ndinoziʋa kwanda-
kabva, nokwandinoenda; asi imi hamu-
ziʋi kwandakabva, nokwandinoenda.
15 Imi munotoŋga nenyama; ini handi-
toŋgi munhu. 16 Asi kunyaŋge ndicito-
ŋga, kutoŋga kwaŋgu ndokwaȥokwaɗi;
nokuti handizi ndoga, asi ini naƁaɓa
ʋakandituma. 17 Ʋuye mumurairo
wenyu makanyorwa, kuti kupupura kwa-
ʋanhu ʋaʋiri ndokwaȥowaɗi. 18 Ndini
ndinoȥipupurira, naƁaɓa ʋakandituma,
ʋanondipupurira ʋo. 19 Ȥino ʋakati
kwaari: Ɓaɓa ʋako ʋaripiko? Jesu
akapindura, *akati*: Hamundiziʋi ini,
kunyaŋge naƁaɓa ʋaŋgu ʋo; ɗai maindi-
ziʋa ini, maiziʋa ʋo naƁaɓa ʋaŋgu.
20 Wakataura mashoko awa paciʋigiro
cemari acidzidzisa mutembere; kwa-
kaŋga kusinomunhu wakamuɓata, no-
kuti ŋguʋa yake yakaŋga isati yaṣika.
21 Ȥino wakati ȥe kwaʋari: Ndino-
enda, mucanditṣaka, mukafira muȥiʋi
ȥenyu; pandinoenda, imi hamuŋgaʋu-
yi'po. 22 Ȥino ʋaJuda ʋakati: Ucaȥiʋu-
raya kanhi, ȥaanoti: Pandinoenda, imi
hamuŋgaʋuyi'po? 23 Akati kwaʋari:
Imi muri ʋapasi, ini ndiri wokumsoro;
imi muri ʋenyika ino, ini handizi
wenyika ino. 24 Naiȥoȥo ndakati kwa-
muri: Mucafira muȥiʋi ȥenyu, nokuti
kana musiŋganditendi, kuti ndini *iye*,
mucafira muȥiʋi ȥenyu. 25 Ȥino ʋakati
kwaari: Iwe ndiwe aniko? Jesu akati
kwaʋari: Iȥo ȥandinoŋgoramba ndici-
kuʋudzai kubva pakutaŋga. 26 Ndine-
ȥizhinji ȥandinoɗa kureʋa nokutoŋga
pamsoro penyu; asi wakandituma ndo-
waȥokwaɗi; iȥo ȥandakanzwa kwaari,
ndiȥo ȥandinoʋudza nyika. 27 *Asi*
haʋana-kunzwisisa kuti unoʋaʋudza
ȥaƁaɓa. 28 Naiȥoȥo Jesu akati: Kana
masimudza Mŋanakomana womunhu,
ipapo mucaziʋa kuti ndini *iye*, ʋuye *kuti*
ini handiiti cinhu ndimene, asi ndino-
reʋa iȥoȥo ȥandakadzidziswa naƁaɓa.
29 Wakandituma uneni. Haana-ku-
ndisiya ndiri ndoga; nokuti ini ndi-
noita ŋguʋa dzose ȥinomufadza. 30 Wa-
kati areʋa iȥoȥo, ʋazhinji ʋakatenda
kwaari.

31 Ȥino Jesu wakati kuʋaJuda aʋo,
ʋakaŋga ʋamutenda: Kana imi muci-
gara mushoko raŋgu, muri ʋadzidzi
ʋaŋgu ȥirokwaȥo. 32 Mucaziʋa ȥo-
kwaɗi, neȥokwaɗi icakusunuŋgurai.
33 Ʋakamupindura, *ʋakati*: Tiri ʋoru-
dzi rwaAbrahama isu, hatina-kuto-
ŋgoʋa ʋaranda ʋomunhu; ȥino iwe
uŋgareʋa seiko kuti mucasunuŋgurwa?
34 Jesu akapindura, *akati*: Ȥirokwaȥo,
ȥirokwaȥo, ndinoti kwamuri: Mumŋe
nomumŋe unoita ȥiʋi, ndiye muranda

weɀiʋi. 35 Muranda haagari mumba
nokusiŋgaperi; mŋanakomana ndiye
unogara nokusiŋgaperi. 36 Naiɀoɀo
kana Mŋanakomana acikusunuŋgurai,
mucaʋa ʋakasunuŋguka kwaɀo. 37 Ndi-
noziʋa kuti muri rudzi rwaAbrahama;
asi munotṣaka kundiʋuraya, nokuti
shoko raŋgu hariendiki mukati menyu.
38 Ini ndinoreʋa iɀo ɀandakaʋona
kunaƂaƃa ʋaŋgu; imi munoita ʋo ɀama-
nzwa kunaƃaƃa ʋenyu. 39 Ʋakapi-
ndura, ʋakati kwaari: Ƃaƃa ʋeɗu ndi-
Abrahama. Jesu akati kwaʋari: Ɗai
maiʋa ʋana ʋaAbrahama, maiita maƃasa
aAbrahama. 40 Asi ɀino munotṣaka
kundiʋuraya, *ini* munhu wakakuʋudzai
ɀokwaɗi, yandakanzwa kunaMŋari.
Abrahama haana-kuita iɀoɀo. 41 Imi
munoita maƃasa aƃaƃa ʋenyu. Ʋakati
kwaari: Hatina-kuƃerekwa noʋupo-
mbge; tinaƂaƃa ʋamŋe, *iye* Mŋari.
42 Jesu akati kwaʋari: Ɗai Mŋari aiʋa
Ƃaƃa ʋenyu, maindiɗa ini; nokuti nda-
kaƃuɗa, ndikabva kunaMŋari. Nokuti
handina-kuɀiʋuyira ini ndimene, asi
ndiye wakandituma. 43 Hamunzwisisi
seiko kuʋaura kwaŋgu? Nokuti hamu-
goni kunzwa shoko raŋgu. 44 Imi muri
ʋaƃaƃa ʋenyu Diaborosi, munoɗa kuita
kuɗa kwakaipa kwaƃaƃa ʋenyu. Iye
wakaŋga ari muʋurayi kubva pakutaŋga;
haamiri muɀokwaɗi, nokuti maari ha-
muneɀokwaɗi. Kana acireʋa nhema,
unoreʋa ɀake, nokuti ndiye wenhema,
ʋuye ƃaƃa ʋadzo. 45 Asi ini, ɀandi-
noreʋa ɀokwaɗi, hamunditendi. 46 Ndi-
aniko kwamuri uŋganditendisa kuti
ndineɀiʋi? Kana ndicireʋa ɀokwaɗi,
munoregereiko kunditenda? 47 Uri
waMŋari, unonzwa mashoko aMŋari;
imi hamunzwi nemhaka iyi, nokuti
hamuzati muri ʋaMŋari. 48 ƲaJuda
ʋakapindura, ʋakati kwaari: Hatina-
kureʋa kwaɀo here, ticiti: Uri mu-
Samaria, unomŋeya wakaipa? 49 Jesu
akapindura, *akati*: Handinomŋeya wa-
kaipa, asi ndinokudza Ƃaƃa ʋaŋgu,
*ɀino* imi mondiɀidza. 50 Ini handitṣaki
kuti ndikudzwe; uri'ko mumŋe uno-
ɀitṣaka, acitoŋga. 51 Ɀirokwaɀo, ɀiro-
kwaɀo, ndinoti kwamuri: Kana munhu
akaceŋgeta shoko raŋgu, haaŋgatoŋgo-
ʋoni rufu. 52 ƲaJuda ʋakati kwaari:
Tinoziʋa ɀino kuti unomŋeya wakaipa;
Abrahama wakafa, naʋaprofita ʋo; ɀino
iwe unoti: Kana munhu akaceŋgeta
shoko raŋgu, haaŋgatoŋgoʋoni rufu.
53 Ko iwe uri mukuru kunaƃaƃa ʋeɗu
Abrahama, ʋakafa, kanhi? naʋaprofita
ʋakafa? Unoɀiita aniko? 54 Jesu
akapindura, *akati*: Kana ini ndiciɀi-
kudza, kuɀikudza kwaŋgu hakunama-
turo; unondikudza ndiʋo Ƃaƃa, aʋo
ʋamunoti ndiMŋari wenyu. 55 Ha-
muna-kuʋaziʋa imi, asi ini ndinoʋa-
ziʋa; kana ini ndikati handiʋaziʋi,
ndaʋa mureʋi wenhema semi; asi ndino-
ʋaziʋa ini, ndinoceŋgeta shoko raʋo.
56 Abrahama, ƃaƃa ʋenyu, ʋakafara,
*ʋaciti* ʋacaʋona zuʋa raŋgu; ʋakariʋona,
ʋakafara. 57 Ipapo ʋaJuda ʋakati
kwaari: Iwe ugere kuṣika makore ana-
makumi mashanu, wakaʋona Abrahama
sei? 58 Jesu akati kwaʋari: Ɀirokwaɀo,
ɀirokwaɀo, ndinoti kwamuri: Abrahama
asati aʋa'po, ini ndaiʋa'po. 59 Ipapo ʋa-
kanoŋga mabge kuti ʋamutake nawo; asi
Jesu wakaɀiʋanza, akaƃuɗa mutembere.

*Jesu unoporesa munhu wakaƃerekwa riri ƃofu.*

9 1 Wakati acipfuʋura, akaʋona
munhu wakaŋga ari ƃofu kubva
pakuƃerekwa *kwake*. 2 Ʋadzidzi
ʋake ʋakamubvunza, ʋaciti: Rabi, ndi-
aniko wakatadza, uyu kana ʋaƃereki
ʋake, ɀaakaƃerekwa riri ƃofu? 3 Jesu
akapindura, *akati*: Uyu haana-kutadza,
kunyaŋge naʋaƃereki ʋake; asi *iɀi*
*ɀakaitwa* kuti maƃasa aMŋari aʋoneswe
maari. 4 Tinofanira kuƃate-ƃasa rowa-
kandituma, aciri masikati; ʋusiku bgu-
noʋuya, bgusiŋgagoni munhu kuƃate-
ƃasa nabgo. 5 Ndiciri panyika, ndiri
ciedza cenyika. 6 Wakati areʋa iɀoɀo,
akapfira mate pasi, akakanya ɗope
namate, akazodza ɗope rawo pameso
*ake*, 7 akati kwaari: Enda undoshamba
mudziʋa reSiroami, (ndokuti, kana
ɀicishandurwa, Kutumŋa). Ipapo aka-
enda, akandoshamba, akadzoka aciʋona.
8 Ʋakaŋga ʋagere naye, naʋaimuʋona
kare, kuti ndiye waikumbira, ʋakati:
Ko uyu haazi iye waigara acikumbira
here? 9 Ʋamŋe ʋakati: Ndiye; ʋamŋe
ʋakati: Kwete, asi wakatodzana naye.
Iye akati: Ndini. 10 Ɀino ʋakati
kwaari: Meso ako akagoṣinudzwa seiko?
11 Akapindura, *akati*: Munhu unonzi
Jesu wakakanya ɗope, akazodza meso
aŋgu, akati kwandiri: Enda Siroami,
undoshamba; naiɀoɀo ndakaenda, ndi-
kashamba, ndikaʋona. 12 Ʋakati
kwaari: Iye uripiko? Akati: Handiziʋi.

13 Ʋakamuisa kuʋaFarise, iye waka-
ŋga ari ɓofu kare. 14 Ȥino raiʋa saɓata
zuʋa iro Jesu raakakanya ɗope naro,
akaşinudza meso ake. 15 Ȥino ʋa-
Farise ʋakamubvunza ȥe, kuti waka-
ʋoneswa sei. Akati kwaʋari: Wakaisa
ɗope pameso aŋgu, ndikandoshamba,
ndikaʋona. 16 Ȥino ʋamŋe ʋaʋa-
Farise ʋakati: Munhu uyu haazi
waMŋari, nokuti haaceŋgeti saɓata.
Asi ʋamŋe ʋakati: Ko munhu mutadzi
uŋgaita seiko ȥiratidzo ȥakaɗai? Ipapo
kupesana kwakamuka pakati paʋo.
17 Ȥino ʋakati ȥe kuɓofu: Iwe unoti
kuɗiniko pamsoro pake, ȥaakaşinudza
meso ako? Akati: Muprofita. 18 Na-
iȥoȥo ʋaJuda haʋana-kutenda pamsoro
pake, kuti wakaŋga ari ɓofu, akaȥoʋona,
kuşikira ʋaɗana ʋaɓereki ʋowakaʋo-
neswa, 19 ʋakaʋabvunza, ʋaciti: Uyu
ndiye mŋanakomana wenyu, wamunoti
wakaɓerekwa riri ɓofu here? Ȥino uno-
goʋona seiko? 20 Ʋaɓereki ʋake ʋaka-
pindura, ʋakati: Tinoziʋa kuti uyu
mŋanakomana weɗu, ʋuye kuti waka-
ɓerekwa riri ɓofu; 21 asi hatiziʋi
kuti ȥino woʋona sei; nowakaşinudza
meso ake, hatimuziʋi; mubvunzei
henyu; waaruka, ucaȥireʋera hake.
22 Ʋaɓereki ʋake ʋakareʋa iȥoȥo, no-
kuti ʋaitya ʋaJuda, nokuti ʋaJuda
ʋakaŋga ʋatotenderana, kuti kana ku-
ciŋge *kuno*munhu unotenda kuti ndiye
Kristu, aɓuɗiswe musinagoge. 23 Na-
iȥoȥo ʋaɓereki ʋake ʋakati: Waaruka
hake, mubvunzei henyu. 24 Ȥino ʋaka-
muɗana ȥe rwecipiri, iye munhu wa-
kaŋga ari ɓofu, ʋakati kwaari: Rumbi-
dza Mŋari; isu tinoziʋa kuti munhu uyu
mutadzi. 25 Ipapo iye akapindura,
*akati*: Kana ari mutadzi ini handiziʋi;
ndinoziʋa cinhu cimŋe, kuti ndaiʋa
ɓofu, ȥino ndoʋona. 26 Ipapo ʋakati
kwaari: Wakakuiteiko? Wakaşinudza
meso ako sei? 27 Akaʋapindura, *akati*:
Ndatokuʋudzai, mukasanzwa. Munoɗa
kunzwa ȥe nemhaka yeiko? Nemi mu-
noɗa kuʋa ʋadzidzi ʋake ʋo kanhi?
28 Ʋakamutuka, ʋaciti: Iwe ndiwe
mudzidzi wake, asi isu tiri ʋadzidzi
ʋaMosesi. 29 Tinoziʋa kuti Mŋari
wakataura naMosesi; asi uyu hatiziʋi
kwaakabva. 30 *Iye* munhu akapindura,
akati kwaʋari: Nyambera cinhu ici
cinoshamisa, kuti imi hamuziʋi kwa-
anobva, kunyaŋge akaşinudza meso
aŋgu. 31 Tinoziʋa kuti Mŋari haanzwi
ʋatadzi; asi kana munhu acishumira
Mŋari, aciita kuɗa kwake, unomunzwa
iye. 32 Kubvira pakutaŋga hakuna-
kumbonzwika, kuti mumŋe wakaşi-
nudza meso omunhu, wakaɓerekwa riri
ɓofu. 33 Ɗai uyu asati ari waMŋari,
haazaigona kuita cinhu. 34 Ʋaka-
pindura, ʋakati kwaari: Iwe wakaɓe-
rekerwa kwaȥo muȥiʋi, ȥino iwe woti-
dzidzisa su? Ʋakamudziŋgira kunze.
35 Jesu akanzwa kuti ʋamudziŋgira
kunze; akati amuwana, akati kwaari:
Iwe unotenda kuMŋanakomana wa-
Mŋari here? 36 Akapindura, akati: Iye
ndianiko Ishe, kuti nditende kwaari?
37 Jesu akati kwaari: Wamuʋona, ʋuye,
ndiye unotaura newe. 38 Ipapo akati:
Ndinotenda, Ishe. Akamunamata.
39 Jesu akati: Kutoŋga ndiko kwanda-
ʋuyira panyika ino, kuti ʋasiŋgaʋoni,
ʋaʋone; naʋanoʋona ʋaʋe mapofu.
40 Aʋo ʋaʋaFarise ʋaiʋa naye, ʋaka-
ȥinzwa, ʋakati kwaari: Ko nesu ʋo tiri
mapofu here? 41 Jesu akati kwaʋari:
Ɗai maiʋa mapofu, hamuzaiʋa neȥiʋi,
asi ȥino munoti: Tinoʋona; ȥiʋi ȥenyu
ȥinoramba ȥiri'po.

*Mufananidzo womufudzi wakanaka.*

10 1 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndi-
noti kwamuri: Usiŋgapindi no-
mukoʋa muɗaŋga ramakwai, asi
unokwira nokumŋe, imbava negororo.
2 Asi unopinda nomukoʋa, *ndiye* mu-
fudzi wamakwai. 3 Murindi womu-
koʋa unomuzarurira iye, makwai ano-
nzwa inzwi rake, unoɗana makwai ake
namazita awo, nokuaperekedzera kunze.
4 Kana aɓuɗisa *makwai* ake ose, unoatu-
ŋgamirira; makwai anomuteʋera, no-
kuti anoziʋa inzwi rake. 5 Asi mŋeni
haaŋgatoŋgomuteʋeri, asi anomutiza;
nokuti haaziʋi inzwi raʋaeni. 6 Jesu
akareʋa mufananidzo uyu kwaʋari, asi
haʋana-kunzwisisa, kuti ȥaakaʋataurira
ndeȥei.
7 Ȥino Jesu akati kwaʋari ȥe: Ȥiro-
kwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwamuri:
Ndini mukoʋa wamakwai. 8 Ʋose
ʋakanditaŋgira kuʋuya, imbava nama-
kororo, asi makwai haana-kuʋanzwa.
9 Ndini mukoʋa; kana munhu apinda
neni, ucaponeswa, ucapinda, ucaɓuɗa,
ucawana mafuro. 10 Mbava inoŋgoʋuya,
kuti iɓe nokuʋuraya nokuparadza. Ini
ndakaʋuya, kuti aʋe noʋupenyu, ʋuye
aʋe nobgakawanda. 11 Ndini mufudzi

wakanaka; mufudzi wakanaka unorashira
makwai ake ʋupenyu bgake. 12 Mu-
randa, usati ari mufudzi wamakwai,
makwai asati ari ake, unoti kana aciʋona
ɓere riciʋuya, unosiya makwai, ndoku-
tiza; ɓere rinoabvuta, nokuaparadza;
13 *unotiza*, ȥaari muranda; haanehanya
namakwai. 14 Ndini mufudzi waka-
naka, ndinoziʋa *makwai* aŋgu, *nama-
kwai* aŋgu anondiziʋa ini, 15 Ɓaɓa
seȥaʋanondiziʋa, neni ndiciziʋa Ɓaɓa;
ndinorashira makwai aŋgu ʋupenyu
bgaŋgu. 16 Namamŋe makwai ndi-
nawo, asati ari edaŋga rino. Naiwo
ndinofanira kuʋuya nawo ʋo, acanzwa
inzwi raŋgu; ricaʋa ɓoka rimŋe, nomu-
fudzi mumŋe. 17 Saka Ɓaɓa ʋanondiɗa,
nokuti ndinorasha ʋupenyu bgaŋgu,
ndigobgutora ȥe. 18 Hakunomunhu
uŋganditorera ibgo; asi ndinobgurasha
ndimene. Ndinesimba rokubgurasha,
ʋuye ndinesimba rokubgutora ȥe. Uyu
murairo ndakaupiwa naƁaɓa ʋaŋgu.
19 Ipapo kupesana kukamuka ȥe pakati
paʋaJuda pamsoro pamashoko iwayo.
20 Ʋazhinji ʋaʋo ʋakati: Unomŋeya
wakaipa, unopeŋga; munomuterereiko?
21 Ʋamŋe ʋakati: Mashoko awa haati
ari omunhu wakaɓatwa nomŋeya waka-
ipa; ko mŋeya wakaipa uŋgagona kuşi-
nudza meso amapofu here?

*Jesu unovudza vaJuda kuti ndiye Kristu.*

22 Yaiʋa ŋguʋa yomutambo woku-
ʋandudzwa *kwetembere* paJerusare-
ma; caiʋa cando. 23 Jesu akafamba
mutembere paɓiraʋira raSoromoni.
24 Ȥino ʋaJuda ʋakamukomba, ʋakati
kwaari: Ucatiʋetsa kuşikira riniko?
Kana uri Kristu iwe, tiʋudze pacena.
25 Jesu akaʋapindura, *akati*: Ndaka-
kuʋudzai, mukasatenda. Maɓasa andi-
noita nezita raƁaɓa, ndiwo anondipupu-
rireni. 26 Asi imi hamutendi, nokuti
hamuzi ʋamakwai aŋgu. 27 Makwai
aŋgu anonzwa inzwi raŋgu; neni ndi-
noaziʋa, ʋuye anonditeʋera. 28 Ndi-
noapa ʋupenyu bgusiŋgaperi; haaŋgafi
nokusiŋgaperi, ʋuye hakunomunhu
uŋgaabvuta muruʋoko rwaŋgu. 29 Ȥa-
ndakapiwa naƁaɓa ʋaŋgu ȥikuru kune-
ȥose; hakunomunhu uŋgaabvuta muru-
ʋoko rwaƁaɓa ʋaŋgu. 30 Ini naƁaɓa
tiri ʋamŋe. 31 Ȥino ʋaJuda ʋaka-
noŋga ȥe mabge, kuti ʋamutake.
32 Jesu akaʋapindura, *akati*: Ndaka-
kuratidzai maɓasa mazhinji akanaka
akabva kunaƁaɓa; munonditakira ɓasa
ripiko kunaiwayo? 33 ƲaJuda ʋaka-
mupindura, *ʋakati*: Hatikutakiri ɓasa
rakanaka; asi *nokuti* wamhura *Mŋari*;
ʋuye, nokuti iwe munhu, unoȥiita
Mŋari. 34 Jesu akaʋapindura, *akati*:
Haȥina-kunyorwa here mumurairo we-
nyu, *ȥicinzi*: Ndakati: Muri ʋamŋari?
35 Ȥino kana akaʋaidza ʋamŋari, iʋo
shoko raMŋari rakaşika kwaʋari, (Ru-
gwaro haruŋgaputswi); 36 imi moti
seiko kunaiye wakaitwa mutşene na-
Ɓaɓa, nokutumŋa panyika: Unomhura
*Mŋari*, ȥandakati: Ndiri Mŋanakomana
waMŋari? 37 Kana ndisiŋgaiti maɓasa
aƁaɓa ʋaŋgu, regai kunditenda ini;
38 asi kana ndiciaita, kunyaŋge musi-
ŋganditendi ini, tendai maɓasa, mugo-
ziʋa nokuziʋisisa, kuti Ɓaɓa ʋari
mandiri, neni ndiri munaƁaɓa. 39 Ȥino
ʋakatşaka ȥe kumuɓata, asi iye waka-
pukunyuka pamaʋoko aʋo.

*Jesu unondogara mhiri kwaJoridani.*

40 Ȥino wakaenda ȥe mhiri kwaJo-
ridani, paya paibapatidza Johane paku-
taŋga; akagara'po. 41 Ʋazhinji ʋaka-
ʋuya kwaari, ʋakati: Johane haana-ku-
ita ciratidzo, asi ȥose ȥakareʋa Jo-
hane pamsoro poyuyu ndeȥaȥokwaɗi.
42 Ʋazhinji ʋakatenda kwaari ipapo.

*Jesu unomutsa Razaro.*

11 1 Mumŋe munhu wakaŋga
acirwara, *wainzi* Razaro weBe-
tania, musha waMaria nomu-
koma wake Marta. 2 Ndiye Maria uya,
wakazodza Ishe namafuta, akapisika
tsoka dzake nevudzi rake; hanȥadzi
yake Razaro, wakaŋga acirwara.
3 Ȥino hanȥadzi dzake dzakatuma
*shoko* kwaari, dziciti: Ishe, tarirai uyo
unodikanwa nemi unorwara. 4 Jesu
wakati aȥinzwa, akati: Kurwara uku
hakuzi kwokufa, asi kuti Mŋari aku-
dzwe, noMŋanakomana waMŋari aku-
dzwe ʋo naȥo. 5 Jesu wakaŋga aciɗa
Marta, nomunuŋuna wake, naRazaro.
6 Ȥino wakati anzwa kuti unorwara,
akambogara mazuʋa maʋiri paakaŋga
ari. 7 Shure kwaiȥoȥo akati kuʋa-
dzidzi ʋake: Hendei ȥe Judea. 8 Ʋa-
dzidzi ʋakati kwaari: Rabi, ʋaJuda
ʋakaŋga ʋacikutşakai ikoȥino, kuti
ʋakutakei namabge; ȥino moenda ȥe
ikoko here? 9 Jesu akapindura, akati:
Ŋguʋa hadzizi gumi nembiri pazuʋa
here? Kana munhu acifamba masikati,

haagumburwi, nokuti unoʋona ciedza
cenyika ino. 10 Asi kana munhu
acifamba ʋusiku, unogumburwa, nokuti
hakuneciedza maari. 11 Ndiɀoɀo
ɀaakareʋa, akazoti kwaʋari: Razaro,
hama yeɗu, waʋata; asi ndinoenda,
kuti ndimumutse pahope. 12 Ɀino
ʋadzidzi ʋakati kwaari: Ishe, kana
aciʋata, ucanaya. 13 Jesu wakaŋga
areʋa kufa kwake, asi iʋo ʋakaŋga
ʋaciti, unoreʋa kuʋata hope. 14 Ipapo
Jesu akaʋaʋudza pacena: Razaro wafa.
15 Ndinofara nokuɗa kwenyu, kuti
ndakaŋga ndisi'po, kuti mugotenda;
asi *ɀino* hendei kwaari. 16 Ipapo
Tomasi, wainzi Didimo, akati kuna-
ʋamŋe ʋadzidzi: Hendei nesu ʋo,
kuti tindofa naye.
17 Ɀino Jesu wakati aciȿika, akamu-
wana atoʋa mubgiro mazuʋa manna.
18 Betania rakaŋga riri pedyo neJeru-
sarema, mastadia aneŋge gumi na-
mashanu*; 19 ʋazhinji ʋaʋaJuda ʋa-
kaŋga ʋaʋuya kunaMarta naMaria, kuti
ʋaʋaɓate ruʋoko pamsoro pehanɀadzi
yaʋo. 20 Ɀino Marta wakati acinzwa
kuti Jesu woʋuya, akaenda kundomu-
ciŋgamidza; asi Maria wakagara mu-
mba. 21 Marta akati kunaJesu: Ishe,
ɗai maiʋa pano, hanɀadzi yaŋgu
iŋgaɗai isina-kufa. 22 Kunyaŋge ɀino
ndinoziʋa, kuti ɀose ɀamunokumbira
kunaMŋari, Mŋari ucakupai. 23 Jesu
akati kwaari: Hanɀadzi yako icamuka
ɀe. 24 Marta akati kwaari: Ndinoziʋa
kuti ucamuka ɀe pakumuka nezuʋa
rokupedzisira. 25 Jesu akati kwaari:
Ndini kumuka noʋupenyu; unotenda
kwandiri, kunyaŋge akafa, ucararama.
26 Mumŋe nomumŋe uri mupenyu,
unotenda kwandiri, haaŋgatoŋgofi.
Unotenda iɀoɀo here? 27 Akati
kwaari: Hoŋo, Ishe, ndakatenda kuti
ndimi Kristu, Mŋanakomana waMŋari,
uyo *wainzi* unoʋuya panyika. 28 Wa-
kati areʋa iɀoɀo, akandoɗana Maria,
munuŋuna wake, akati *kwaari* ʋari
ʋoga: Mudzidzisi waȿika, unokuɗana.
29 Iye wakati aciɀinzwa, akakurumidza
kusimuka, akaenda *kwaari*. 30 (Ɀino
Jesu wakaŋga asati aȿika pamusha, asi
wakaŋga aciri paya paakaciŋgamidzwa
naMarta.) 31 Ɀino ʋaJuda, ʋakaŋga
ʋari mumba naye ʋacimuɓata ruʋoko,
ʋakati ʋaciʋona Maria acikurumidza
kusimuka aciɓuɗa, ʋakamuteʋera, ʋa-
citi, unoenda kubgiro kundocema'ko.
32 Ɀino Maria wakati aciȿika kunaJesu,
acimuʋona, akawira pasi patsoka dzake,
akati kwaari; Ishe, ɗai maiʋa pano,
hanɀadzi yaŋgu iŋgaɗai isina-kufa.
33 Ɀino Jesu wakati acimuʋona aci-
cema, naʋaJuda ʋakaŋga ʋaʋuya naye,
ʋacicema ʋo, akafa neshuŋgu mumŋeya,
akatambudzika, 34 akati: Mamuise-
piko? Ʋakati kwaari: Ishe, ʋuyai,
muʋone. 35 Jesu akacema misodzi.
36 Ipapo ʋaJuda ʋakati: Tarirai, wai-
muɗa sei! 37 Asi ʋamŋe ʋaʋo ʋakati:
Uyu wakaȿinudza meso eɓofu, haazai-
gona kudziʋisa kuti uyu munhu arege
kufa here? 38 Ipapo Jesu akafa ɀe
neshuŋgu mukati make, akaȿika pa-
bgiro. Iro raiʋa ɓako, nebge rakaŋga
riri pamsoro paro. 39 Jesu akati:
Bvisai ibge! Marta, hanɀadzi yowa-
kafa, akati kwaari: Ishe, wotonhuwa
ɀino, nokuti waʋa namazuʋa manna
okufa kwake. 40 Jesu akati kwaari:
Handina-kukuʋudza here, kuti kana
ukatenda, ucaʋona kubginya kwa-
Mŋari? 41 Ipapo ʋakabvisa ibge.
Ɀino Jesu akatarira kuɗeŋga, akati:
Ɓaɓa, ndinokuʋoŋgai, nokuti mandi-
nzwa. 42 Asi ndakaŋga ndiciziʋa, kuti
munosindinzwa ŋguʋa dzose; asi nda-
kaɀireʋa nokuɗa kwaʋazhinji ʋakandi-
komba, kuti ʋatende kuti makandituma.
43 Wakati areʋa iɀoɀo, akaɗanidzira
nenzwi guru, *akati*: Razaro, ɓuɗa!
44 Wakaŋga afa akaɓuɗa, akapombga
makumbo namaʋoko nemiceka yo-
bgiro, neciso cake cakapombga nomu-
ceka. Jesu akati kwaʋari: Mumusu-
nuŋgurei, aende.
45 Naiɀoɀo ʋazhinji ʋaʋaJuda, ʋaka-
ŋga ʋaʋuya kunaMaria, ʋakati ʋaʋona
ɀaaita, ʋakatenda kwaari. 46 Asi
ʋamŋe ʋaʋo ʋakaenda kuʋaFarise,
ʋakandoʋaʋudza ɀakaŋga ɀaitwa naJesu.
47 Naiɀoɀo ʋaprista ʋakuru naʋa-
Farise ʋakaʋuŋganidza makurukota,
ʋakati: Toɗiniko? nokuti uyu unoita
ɀiratidzo ɀizhinji. 48 Kana tikamurega
aciɗaro, ʋanhu ʋose ʋacatenda kwaari;
naʋaRoma ʋacaʋuya ʋakatitorera nɀi-
mbo yeɗu norudzi rweɗu. 49 Ɀino
mumŋe waʋo, Kayafasi, wakaŋga ari
muprista mukuru gore iro, akati kwa-
ʋari: Hamuziʋi cinhu, imi, 50 ʋuye
hamuraŋgariri kuti ɀirinani kwamuri,
kuti munhu mumŋe afire ʋanhu, rudzi
rwose rurege kufa. 51 Haana-kureʋa

* Maira dzineŋge mbiri.

iȥoȥo pacake, asi, ȥaakaŋga ari muprista
mukuru gore iro, wakaprofita kuti Jesu
waifanira kufira rudzi; 52 rusati ruri
rudzi rwoga, asi kuti aʋuŋganidze
pamŋe cete ʋana ʋaMŋari ʋakapararira.
53 Ȥino kubva pazuʋa iro ʋakaraŋgana,
kuti ʋamuʋuraye.
54 Naiȥoȥo Jesu haana-kuzofamba
pacena pakati paʋaJuda, asi waka-
bva'po, akaenda kunyika iri pedyo
nerenje, kuguta rainzi Efraimi; aka-
gara'ko naʋadzidzi ʋake. 55 Ȥino
paseka yaʋaJuda yakaŋga yaʋa peɗyo,
ʋanhu ʋazhinji ʋenyika *yo* ʋakakwira
Jerusarema, paseka isati yaşika, kuti
ʋaȥinatse. 56 Ȥino ʋakatşaka Jesu,
ʋakataurirana ʋamire mutembere, *ʋa-
citi*: Munoti kuɗiniko? *Munoti* ha-
aŋgaʋuyi kumutambo here? 57 Ȥino
ʋaprista ʋakuru naʋaFarise ʋakaŋga
ʋaraira, kuti, aninani kana aciziʋa
kwaari, aʋaziʋise, kuti ʋandomuɓata.

*Maria unozodza tsoka dzaJesu namafuta.*

(Mat. 26. 6–13; Mar. 14. 3–9.)

12 1 Ȥino mazuʋa matanhatu pa-
seka icigere kuşika, Jesu waka-
şika Betania, paiʋa naRazaro,
wakaɗeya kumutswa naJesu kuʋakafa.
2 Ʋakamuitira'po cirayiro; Marta
akaʋashandira; naRazaro wakaŋga ari
mumŋe waʋakaŋga ʋagere naye paku-
dya. 3 Ȥino Maria akatora paundi
yamafuta enardo, anomuteŋgo mukuru,
akazodza tsoka dzaJesu, akapisika tsoka
dzake nevudzi rake; imba ikazadzwa
nokunhuwira kwamafuta. 4 Ipapo
mumŋe waʋadzidzi ʋake, Judasi Is-
karioti, wakaŋga acazomupandukira,
akati: 5 Mafuta awa akaregereiko kute-
ŋgeswa namadenari mazana matatu,*
akapiwa ʋarombo? 6 Asi haana-kureʋa
iȥoȥo kuri kuti wakaraŋgarira ʋarombo,
asi nokuti waiʋa mbava; waigara
necikwama, acisiɓa ȥaiiswa'mo. 7 Asi
Jesu wakati: Muregei, aȥiceŋgetere
zuʋa rokuʋigwa kwaŋgu. 8 Nokuti
ʋarombo munaʋo ŋguʋa dzose; asi ini
hamuneni ŋguʋa dzose.
9 Ȥino ʋanhu ʋazhinji-zhinji ʋokuʋa-
Juda ʋakanzwa kuti uri'po; ʋakaʋuya,
*asi* haʋana-*kuvuya* nokuɗa kwaJesu
ɓedzi, asi kuti ʋaʋone ʋo Razaro,
waakaŋga amutsa kuʋakafa. 10 Asi
ʋaprista ʋakuru ʋakaraŋgana kuti ʋaʋu-
raye naRazaro ʋo, 11 nokuti nokuɗa
kwake ʋaJuda ʋazhinji ʋakaŋga ʋacibva
*kwaʋari*, ʋacitenda kunaJesu.

*Jesu unogamucirwa paJerusarema.*

(Mat. 21. 1–11; Mar. 11. 1–10; Ruka 19. 29–38.)

12 Ȥino aʋa maŋgwana ʋanhu ʋazhi-
nji-zhinji, ʋakaŋga ʋaʋuya kumutambo,
ʋakati ʋanzwa kuti Jesu woʋuya Jeru-
sarema, 13 ʋakatora mashizha emi-
cindwe, ʋakaɓuɗa kundomuciŋgamidza,
ʋakaɗanidzira, *ʋaciti*: Hosana! Ŋgaaru-
mbidzwe unoʋuya muzita raShe,
Mambo waʋaIsraeri. 14 Jesu akati
awana mŋana wemboŋgoro, akagara
pamsoro payo, seȥaȥakanyorwa, *ȥici-
nzi*: 15 Usatya, mukunda weZioni;
tarira Mambo wako unoʋuya, agere
pamsoro pemhuru yemboŋgoro. 16 Ʋa-
dzidzi ʋake haʋana-kunzwisisa iȥoȥi
pakutaŋga; asi Jesu wakati akudzwa,
ʋakazoraŋgarira, kuti iȥoȥo ȥakaŋga
ȥanyorwa pamsoro pake, ʋuye kuti
ʋakaŋga ʋamuitira iȥoȥo. 17 Ȥino
ʋanhu ʋazhinji ʋaiʋa naye pakuɗana
kwake Razaro kuti abve mubgiro, no-
kumumutsa kuʋakafa, ʋakapupura.
18 Saka ʋazhinji ʋakamuciŋgamidza
ʋo, nokuti ʋakaŋga ʋanzwa, kuti
wakaita ciratidzo iceco. 19 Ipapo
ʋaFarise ʋakataurirana, *ʋaciti*: Muno-
ʋona henyu kuti hamugoni cinhu;
tarirai, nyika *yose* yamuteʋera.

*Jesu unovavudza ȥorufu rwake nokukudzwa kwake.*

20 Ȥino kwaiʋa naʋamŋe ʋaGiriki
pakati paʋakaŋga ʋakwira kumutambo
kundonamata'ko; 21 iʋo ʋakaʋuya
kunaFiripo weBetsaida reGarirea, ʋa-
kakumbira kwaari, ʋaciti: Ishe, tinoɗa
kuʋona Jesu. 22 Firipo akaenda,
akandoʋudza Andreasi; Andreasi aka-
enda naFiripo, ʋakandoʋudza Jesu.
23 Jesu akaʋapindura, akati: Ŋguʋa
yaşika, kuti Mŋanakomana womunhu
akudzwe. 24 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo,
ndinoti kwamuri: Kana tsaŋga yeȥiyo
ikasawira muvu, ikafa, icagara iri yoga;
asi kana ikafa, inoɓereka ȥiɓereko
ȥizhinji. 25 Unoɗa ʋupenyu bgake,
ucarashikirwa nabgo; nounoʋeŋga ʋu-
penyu bgake panyika ino, ucabguce-
ŋgeta kuʋupenyu bgusiŋgaperi. 26 Ka-
na munhu acindishumira, ŋgaandite-
ʋere; napandineŋge ndiri, nomuranda

* Mari ineŋge pondo gumi nembiri.

waŋgu ucaʋa'po ʋo. Kana munhu
acindishumira, Ɓaɓa ʋacamukudza.
27 Ɀino mŋeya waŋgu unomanikidzwa;
ndicatiyiko? Ɓaɓa ndiponesei paŋguʋa
ino. Asi ndiɀo ɀandaʋuyira paŋguʋa
ino. 28 Ɓaɓa, kudzai zita renyu.
Ipapo inzwi rakaʋuya, ricibva kuɗeŋga,
*riciti*: Ndatorikudza, ndicarikudza ɀe.
29 Ɀino ʋanhu ʋazhinji, ʋakaŋga
ʋamire'po, ʋaciɀinzwa, ʋakati: Kwati-
nhira. Ʋamŋe ʋakati: Mutumŋa wata-
ura naye. 30 Jesu akapindura, akati: I-
nzwi iri harina-kuʋuya nokuɗa kwaŋgu,
asi nokuɗa kwenyu. 31 Ɀino kutoŋgwa
kwenyika ino kwaʋa'po, ɀino mucinda
wenyika ino ucadziŋgwa. 32 Neni,
kana ndasimudzwa panyika, ndica-
kweʋera ʋose kwandiri. 33 Wakareʋa
iɀoɀi, aciratidza kufa, kwaaizofa nako.
34 Ɀino ʋanhu ʋazhinji ʋakamupi-
ndura, *ʋakati*: Isu takanzwa pamurairo
kuti Kristu ucagara nokusiŋgaperi;
ɀino moreʋa seiko imi, kuti Mŋana-
komana womunhu unofanira kusimu-
dzwa? Uyu Mŋanakomana womunhu
ndianiko? 35 Ipapo Jesu akati kwa-
ʋari: Ciedza cici'po pakati penyu
ciŋguʋa ciɗuku. Fambai mucine-
ciedza, kuti murege kukundwa nerima;
unofamba murima haaziʋi kwaanoenda.
36 Mucineciedza, tendai kuciedza, mu-
goitwa ʋana ʋeciedza.
Jesu wakareʋa iɀoɀi, akabva, akaɀi-
ʋanza kwaʋari. 37 Ɀino kunyaŋge
akaŋga aita ɀiratidzo ɀizhinji ɀakaɗaro
pamberi paʋo, haʋana-kutenda kwaari;
38 kuti shoko romuprofita Isaya riitike,
raakareʋa, *aciti*:

Ishe, ndianiko wakatenda caʋa-
kanzwa kwatiri?
Noruʋoko rwaShe rwakaratidzwa
kunaniko?

39 Saka ʋakaŋga ʋasiŋgagoni kutenda,
nokuti Isaya wakati ɀe:
40 Wakapofumadza meso aʋo, aka-
womesa mŋoyo yaʋo;
Kuti ʋarege kuʋona nameso aʋo,
nokunzwisisa nemŋoyo yaʋo,
Ʋadzoke,
Ndiʋaporese.
41 Isaya wakareʋa iɀoɀi, nokuti waka-
ʋona kubginya kwake; akamureʋa iye.
42 Asi kunyaŋge ɀakaɗaro ʋazhinji
ʋaʋaɓati ʋakatenda kwaari; asi ʋa-
kaŋga ʋasiŋgamureʋururi nokuɗa kwa-
ʋaFarise, kuti ʋarege kuɓuɗiswa musi-
nagoge; 43 nokuti ʋakaŋga ʋaciɗa
kukudzwa naʋanhu kupfuʋura kuku-
dzwa naMŋari.
44 Ɀino Jesu akaɗana, akati: Unotenda
kwandiri, haatendi kwandiri, asi kuno-
wakandituma. 45 Unondiʋona, uno-
ʋona wakandituma. 46 Ini ndakaʋuya
munyika, *ndiri* ciedza, kuti aninani
unotenda kwandiri arege kugara mu-
rima. 47 Kana munhu acinzwa ma-
shoko aŋgu, akasaaceŋgeta, handi-
mutoŋgi ini, nokuti handina-kuʋuya
kuzotoŋga nyika, asi kuti ndiponese
nyika. 48 Unondiramba, asiŋgagamu-
ciri mashoko aŋgu, uno*mumŋe*, unomu-
toŋga; shoko randakareʋa ndiro
ricamutoŋga nezuʋa rokupedzisira.
49 Nokuti handina-kureʋa pacaŋgu,
asi Ɓaɓa, ʋakandituma, ndiʋo ʋaka-
ndipa murairo, ɀandicareʋa neɀandi-
cataura. 50 Ndinoziʋa kuti murairo
waʋo ndibgo ʋupenyu bgusiŋgaperi;
naiɀoɀi ɀandinotaura, ndinotaura seɀa-
ndakaʋudzwa naƁaɓa.

*Jesu unoshambidza tsoka dzaʋadzidzi ʋake.*

13 1 Ɀino mutambo wepaseka
usati waȿika, Jesu wakaziʋa
kuti ŋguʋa yake yaȿika, kuti
abve munyika ino, aende kunaƁaɓa,
ɀaakaŋga aiɗa *ʋanhu* ʋake ʋaiʋa mu-
nyika, wakaʋaɗa kuȿikira pakuguma.
2 Ɀino ʋakati ʋorayira, Diaborosi atoisa
mumŋoyo maJudasi Iskarioti, mŋana-
komana waSimoni, kuti amupandukire;
3 *Jesu* aciziʋa kuti Ɓaɓa ʋakamupa
ɀinhu ɀose mumaʋoko ake, ʋuye kuti
wakabva kunaMŋari, ʋuye kuti unoenda
kunaMŋari; 4 akasimuka pakurayira,
akabvisa ŋguʋo dzake, akatora muceka,
akaɀisuŋga ciʋuno. 5 Ɀino akaɗira
mvura mumudziyo, akataŋga kusha-
mbidza tsoka dzaʋadzidzi ʋake, aka-
dzipisika nomuceka, waakaŋga akaɀi-
suŋga nawo. 6 Akaȿika kunaSimoni
Petro, iye akati kwaari: Ishe, imi mo-
shambidza tsoka dzaŋgu kanhi? 7 Jesu
akapindura, akati kwaari: Candinoita
hauciziʋi ɀino; asi ucaɀinzwisisa pa-
shure. 8 Petro akati kwaari: Hamu-
ŋgatoŋgoshambidzi tsoka dzaŋgu noku-
siŋgaperi. Jesu akamupindura, *akati*:
Kana ndisiŋgakushambidzi, haunomu-
goʋe neni. 9 Simoni Petro akati
kwaari: Dzirege kuʋa tsoka dzaŋgu
dzoga, asi maʋoko aŋgu nomusoro
waŋgu ʋo. 10 Jesu akati kwaari:

Wakashambidzwa *muviri* wose, uno-
fanira kwoga kuti ashambidzwe tsoka
dzake, ȥino wanaka kwaȥo; imi maka-
naka, asi hamuzi mose. 11 Nokuti
wakaŋga aciziʋa uyo waizomupandu-
kira, saka akati: Hamuna-kunaka mose.
12 Ȥino wakati ashambidza tsoka
dzaʋo, akatora ŋguʋo dzake, akagara
ȥe, akati kwaʋari: Munoziʋa ȥandaka-
kuitirai here? 13 Munondiidza Mu-
dzidzisi, ʋuye Ishe; munoreʋa ȥaka-
naka, nokuti ndini iye. 14 Ȥino kana
ini, Ishe noMudzidzisi, ndakasha-
mbidza tsoka dzenyu, nemi ʋo munofa-
nira kushambidzana tsoka dzenyu.
15 Ndakakuratidzai makwara kuti
muite imi seȥandakakuitirai ini. 16 Ȥi-
rokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwamuri:
Muranda haazi mukuru kunashe wake,
ʋuye wakatumŋa mukuru kunowakamu-
tuma. 17 Kana muciȥiziʋa iȥi, maka-
ropafadzwa kana muciȥiita. 18 Ha-
ndireʋi imi mose; ini ndinoziʋa
aʋo ʋandakasanaŋgura; asi kuti Ru-
gwaro ruitike, *runoti*: Unodya ciŋgwa
caŋgu, wakandisimudzira citsitsinho
cake. 19 Kubva ȥino ndinokuʋudzai
ȥisati ȥaitika, kuti kana ȥiciitwa, mugo-
tenda kuti ndini. 20 Ȥirokwaȥo, ȥiro-
kwaȥo, ndinoti kwamuri: Unogamucira
wandinotuma, unogamucireni, nouno-
ndigamucira ini, unogamucira wakandi-
tuma

*Jesu unovavudza kuti Judasi ucamupandukira.*

(Mat. 26. 20–25; Mar. 14. 17–21; Ruka 22. 21–22.)

21 Ȥino Jesu wakati areʋa kuɗaro,
akamanikidzwa mumŋeya, akapupura,
akati: Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti
kwamuri, mumŋe wenyu ucandipandu-
kira. 22 Ʋadzidzi ʋakatarirana, ʋasi-
ŋgaziʋi kuti wareʋa ani. 23 Ȥino
mumŋe waʋadzidzi ʋake wakaŋga aka-
sendamira pacifuʋa caJesu, waiɗikanwa
naJesu. 24 Simoni Petro akamuninira,
akati kwaari: *Ti*ʋudzei kuti ndianiko
waanoreʋa. 25 Iye akaʋata pacifuʋa
caJesu, akati kwaari: Ishe, ndianiko?
26 Ipapo Jesu akapindura, *akati*:
Ndiye wandicapa cimeɗu, kana ndaci-
seʋa. Ȥino wakati aseʋa cimeɗu,
akacitora, akapa Judasi, *mŋanakomana*
waSimoni Iskarioti. 27 Iye wakati
*agamucira* cimeɗu, Satani akapinda
maari. Ipapo Jesu akati kwaari:
Ȥaunoita, ita ucikurumidza. 28 Asi
kwakaŋga kusinomumŋe kunaʋakaŋga
ʋagere naye pakudya, wakaziʋa kuti
wakareʋerei iȥoȥi kwaari. 29 Ʋamŋe
ʋakaŋga ʋaciti, Judasi ȥaaigara aneci-
kwama, kuti Jesu wakati kwaari:
Teŋga ȥatinoɗa pamutambo; kana kuti
ape ʋarombo cinhu. 30 Iye akati
agamucira cimeɗu, akaɓuɗa pakarepo;
bgakaŋga bguri ʋusiku.
31 Ȥino wakati aɓuɗa, Jesu akati:
Ȥino Mŋanakomana womunhu waku-
dzwa, naMŋari wakudzwa maari;
32 kana Mŋari akudzwa maari, Mŋari
ucamukudza *iye* maari, ucamukudza
pakarepo. 33 Ʋana ʋaɗuku, ndiciri
nemi ciŋguʋa ciɗuku; mucanditʂaka,
asi seȥandakareʋa kuʋaJuda, *ndiciti*:
Pandinoenda, imi hamuŋgaʋuyi'po,
saiȥoȥo ȥino ndinoreʋa kwamuri ʋo.
34 Ndinokupai murairo mutʂa, wokuti
muɗane; seȥandakakuɗai imi, nemi
muɗane ʋo saiȥoȥo. 35 Ʋose ʋacaziʋa
naiȥoȥi kuti muri ʋadzidzi ʋaŋgu, kana
munoruɗo pakati penyu. 36 Simoni
Petro akati kwaari: Ishe, munoende-
piko? Jesu akapindura, *akati*: Kwandi-
noenda, hauŋganditeʋeri ȥino; asi uca-
nditeʋera pashure. 37 Petro akati
kwaari: Ishe, handiŋgakuteʋeriyi ȥino
neiko? Ndicakufirai ini. 38 Jesu
akapindura, *akati*: Ucandifira here?
Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwaari:
Joŋgwe hariŋgariri, usati wandiramba
katatu.

*Jesu unonyaradza vadzidzi vake.*

14 1 Mŋoyo yenyu irege kuma-
nikidzwa; tendai kunaMŋari,
mutende ʋo kwandiri. 2 Mu-
mba maɓaɓa ʋaŋgu munenȥimbo
zhinji dzokugara; ɗai kusaiʋa kuɗaro,
ndiŋgaɗai ndaikuʋudzai; nokuti ndi-
noenda kundokugadzirirai pokugara.
3 Kana ndaenda kundokugadzirirai
pokugara, ndinozoʋuya ȥe, ndikuga-
mucirei kwandiri; kuti apo pandiri,
nemi mugoʋa'po ʋo. 4 Napandino-
enda'po, imi munoziʋa nzira. 5 Tomasi
akati kwaari: Ishe, hatiziʋi pamunoenda;
nzira tiŋgaiziʋa seiko? 6 Jesu akati
kwaari: Ndini *nzira*, *neȥokwaɗi*, *noʋu-
penyu*; hapanomunhu unoʋuya kuna-
Ɓaɓa, asi nokwandiri. 7 Ɗai makaŋga
mucindiziʋa, muŋgaɗai maiziʋa ʋo
Ɓaɓa ʋaŋgu; kubva ȥino munoʋaziʋa,
makaʋaʋona. 8 Firipo akati kwaari:
Ishe, tiratidzei Ɓaɓa ȥigotiriŋgana.

9 Jesu akati kwaari: Ndakaʋa nemi
ŋguʋa refu yakaɗai, ko hauzati wandi-
ziʋa here, Firipo? Wandiʋona ini,
waʋona Ɓaɓa; ȥino unoreʋa seiko,
*uciti*: Tiratidzei Ɓaɓa? 10 Hautendi
here kuti ndiri munaƁaɓa naƁaɓa ʋari
mandiri? Mashoko andinoreʋa kwa-
muri, handiareʋi pacaŋgu; asi Ɓaɓa,
ʋanogara mandiri, ndiʋo ʋanoita ma-
ɓasa aʋo. 11 Nditendei kuti ndiri mu-
naƁaɓa, naƁaɓa ʋari mandiri; kana kusi
kuɗaro, nditendei nokuɗa kwamaɓasa
amene. 12 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo,
ndinoti kwamuri: Unotenda kwandiri,
maɓasa andinoita, iye ucaaita ʋo,
ucaita makuru kunawawa; nokuti ndi-
noenda kunaƁaɓa. 13 Cinhu cipi
necipi camunokumbira muzita raŋgu,
ndicaciita, kuti Ɓaɓa ʋakudzwe mu-
Mŋanakomana. 14 Kana muciku-
mbira cinhu kwandiri muzita raŋgu,
ndicaciita. 15 Kana mucindiɗa, muca-
ceŋgeta mirairo yaŋgu. 16 Neni ndica-
kumbira Ɓaɓa, ʋacakupai mumŋe
Munyaradzi, kuti agare nemi nokusi-
ŋgaperi; 17 *ndiye* Mŋeya waȥokwaɗi;
nyika haigoni kumugamucira, nokuti
haimuʋoni, kana kumuziʋa; imi muno-
muziʋa, nokuti ugere nemi, ucaʋa
mukati menyu. 18 Handiŋgakusiyi
muri nherera; ndinoʋuya kwamuri.
19 Kucineŋguʋa ɗuku, nyika haicazo-
ndiʋoni; asi imi munondiʋona, nokuti
ini ndiri mupenyu, nemi ʋo mucaʋa
ʋapenyu. 20 Nezuʋa iro mucandiziʋa,
kuti ndiri munaƁaɓa, nemi mandiri,
neni mamuri. 21 Unemirairo yaŋgu,
akaiceŋgeta, ndiye unondiɗa; unondiɗa
ucaɗikanwa naƁaɓa ʋaŋgu; neni ndi-
camuɗa ʋo, ndicaȥiratidza kwaari.
22 Judasi (usati ari iye Iskarioti) akati
kwaari: Ishe, ndokuɗiniko kuti muca-
ȥiratidza kwatiri, musiŋgaȥiratidzi ku-
nyika? 23 Jesu akapindura, akati
kwaari: Kana munhu acindiɗa, ucace-
ŋgeta shoko raŋgu; naƁaɓa ʋaŋgu
ʋacamuɗa, ticaʋuya kwaari, tikaita
ʋugaro bgeɗu maari. 24 Usiŋgandiɗi,
haaceŋgeti mashoko aŋgu; shoko ramu-
nonzwa, harizi raŋgu, asi nderaƁaɓa
ʋakandituma.
25 Ȥinhu iȥoȥi ndakakuʋudzai ndici-
gere nemi. 26 Asi Munyaradzi, Mŋeya
Mutşene, ucatumŋa naƁaɓa muzita
raŋgu, iye ucakudzidzisai ȥose, nokuku-
yeʋudzirai ȥose, ȥandakareʋa kwamuri.
27 Ndinokusiyirai rugare; ndinokupai
rugare rwaŋgu; handikupiyi sokupa
kwenyika. Mŋoyo yenyu irege kuma-
nikidzwa, irege kutya. 28 Makanzwa
kuti ndakati kwamuri: Ndinoenda,
ndigodzokera ȥe kwamuri. Ɗai mai-
ndiɗa, muŋgaɗai maifara, nokuti ndi-
noenda kunaƁaɓa; nokuti Ɓaɓa ʋakuru
kwandiri. 29 Ȥino ndakuʋudzai ȥisati
ȥaitika, kuti musi waȥinoitika mugo-
tenda. 30 Handicazotauri ȥizhinji
nemi, nokuti mucinda wenyika uno-
ʋuya; asi haanecinhu kwandiri; 31 asi
*iȥi ȥinoitika* kuti nyika iziʋe kuti
ndinoɗa Ɓaɓa, ʋuye kuti seȥandaka-
rairwa naƁaɓa, ndiȥo ȥandinoita. Simu-
kai, ŋgatibve pano.

*Muzambiriŋga namataʋi.*

15 1 Ndini muzambiriŋga waȥo-
kwaɗi, Ɓaɓa ʋaŋgu murimi.
2 Ɗaʋi rimŋe nerimŋe riri
mandiri, risiŋgaɓereki ȥiɓereko, ʋano-
ribvisa; rimŋe nerimŋe, rinoɓereka
ȥiɓereko, ʋanorinatsa, kuti riwedzere
ȥiɓereko. 3 Imi matonatswa neshoko
randakareʋa kwamuri. 4 Garai ma-
ndiri, neni mamuri. Seɗaʋi risi-
ŋgagoni kuɓereka ȥiɓereko roga, kana
risiŋgagari mumuzambiriŋga; saiȥoȥo
nemi ʋo, kana musiŋgagari mandiri.
5 Ini ndiri muzambiriŋga, imi muri
mataʋi. Unogara mandiri, neni maari,
ndiye unoɓereka ȥiɓereko ȥakawanda;
nokuti kunze kwaŋgu hamugoni kuita
cinhu. 6 Kana munhu asiŋgagari
mandiri, unorashwa kunze seɗaʋi,
ndokuwoma; ʋanoaʋuŋganidza, ndo-
kuakandira mumŋoto, atşe. 7 Kana
mucigara mandiri, namashoko aŋgu
acigara mamuri, kumbirai ȥamunoɗa,
mucaȥiitirwa. 8 Ɓaɓa ʋaŋgu ʋano-
kudzwa naiȥoȥi, kuti muɓereke ȥiɓe-
reko ȥakawanda; ʋuye mucaʋa ʋa-
dzidzi ʋaŋgu. 9 Ɓaɓa seȥaʋakandiɗa,
neni ndakakuɗai; garai muruɗo rwa-
ŋgu. 10 Kana muciceŋgeta mirairo ya-
ŋgu, mucagara muruɗo rwaŋgu, seni
ndaiceŋgeta mirairo yaƁaɓa ʋaŋgu,
ndicigara muruɗo rwaʋo. 11 Ȥinhu
iȥoȥi ndakaȥitaura kwamuri, kuti mu-
faro waŋgu ugare mamuri, nomufaro
wenyu uzadzike. 12 Uyu ndiwo mu-
rairo waŋgu, kuti muɗane, seni ndaka-
kuɗai imi. 13 Hakunomunhu unoruɗo
rukuru kunourwu, kuti munhu arashire
hama dzake ʋupenyu bgake. 14 Imi
muri hama dzaŋgu, kana muciita

ȥandinokurairai ini. 15 Handicaku-
idziyi ʋaranda; nokuti muranda haaziʋi
ȥinoitwa nashe wake; asi ndinoku-
idzai hama; nokuti ȥose ȥandakanzwa
kunaƁaɓa ʋaŋgu, ndakakuziʋisai iȥo.
16 Imi hamuna-kundisanaŋgura, asi
ini ndakakusanaŋgurai imi, ndikakuisai
kuti muende muɓereke ȥiɓereko, ʋuye
kuti ȥiɓereko ȥenyu ȥigare; kuti cinhu
cipi necipi camuneŋge mucikumbira
kunaƁaɓa muzita raŋgu, ʋakupei ico.
17 Ndiȥoȥi ȥandinokurairai, kuti mu-
ɗane. 18 Kana nyika icikuʋeŋgai,
muziʋe kuti yakandiʋeŋga ini, isati
yakuʋeŋgai imi. 19 Kana maiʋa
ʋenyika, nyika yaiɗa ʋayo; ȥino ȥamu-
sati muri ʋenyika, asi ini ndakakusa-
naŋgurai panyika, saka nyika inokuʋe-
ŋgai. 20 Raŋgarirai shoko randakareʋa
kwamuri, *ndiciti*: Muranda haazi mu-
kuru kunashe wake. Kana ʋakandi-
tambudza ini, ʋacakutambudzai nemi
ʋo; kana ʋakaceŋgeta shoko raŋgu,
ʋacaceŋgeta nerenyu ʋo. 21 Asi iȥi
ȥose ʋacakuitirai nokuɗa kwezita raŋgu,
nokuti haʋaziʋi wakandituma. 22 Ɗai
ndisina-kuʋuya, ndikataura naʋo, ʋa-
ŋgaɗai ʋasineȥiʋi; asi ȥino haʋane-
pembedzo yeȥiʋi ȥaʋo. 23 Unondi-
ʋeŋga, unoʋeŋga naƁaɓa ʋaŋgu ʋo.
24 Ɗai ndisina-kuita pakati paʋo ma-
ɓasa asina-kumboitwa nomumŋe mu-
nhu, ʋaŋgaɗai ʋasineȥiʋi; asi ȥino ʋaka-
ʋona, nokundiʋeŋga ini naƁaɓa ʋaŋgu.
25 Asi *ȥakaitwa*, kuti shoko rakanyorwa
pamurairo waʋo, riitike, *rinoti*: Ʋaka-
ndiʋeŋga ndisinemhoȿa. 26 Kana
Munyaradzi aʋuya, wandicatuma kwa-
muri, acibva kunaƁaɓa, iye Mŋeya
waȥokwaɗi, unoɓuɗa kunaƁaɓa, ucandi-
pupurira. 27 Nemi ʋo pupurai, nokuti
maiʋa neni kubva pakutaŋga.

*Jesu unoʋavudza ȥoMŋeya Mutȿene nokuʋuya kwake.*

**16** 1 Ȥinhu iȥi ndakakuʋudzai,
kuti murege kugumburwa.
2 Ʋacakuɓuɗisai mumasina-
goge; asi ŋguʋa inoȿika, mumŋe no-
mumŋe wakakuʋurayai, ucati unoɓatira
Mŋari ɓasa. 3 Ȥinhu iȥi ʋacaita,
nokuti haʋana-kuziʋa Ɓaɓa, kana ini.
4 Asi ndakakuʋudzai iȥi, kuti kana
ŋguʋa yaȥo yaȿika, mugoȥiraŋgarira,
kuti ndakakuʋudzai. Handina-kuku-
ʋudzai iȥi kubva pakutaŋga, nokuti
ndaiʋa nemi. 5 Asi ȥino ndinoenda
kunowakandituma; hakunomumŋe we-
nyu unondibvunza, *aciti*: Munoende-
piko? 6 Asi ȥino mŋoyo yenyu yafa
neshuŋgu ȥandakakuʋudzai iȥi. 7 Asi
ini ndinokuʋudzai ȥokwaɗi, *kana ndi-
citi*: Ȥirinani kwamuri, kuti ndiende,
nokuti kana ndisiŋgaendi, Munyaradzi
haaŋgaʋuyi kwamuri; asi kana ndi-
kaenda, ndicamutumira kwamuri.
8 Iye kana aȿika, ucaziʋisa nyika
pamsoro peȥiʋi, napamsoro pokuru-
rama, napamsoro pokutoŋgwa; 9 pa-
msoro peȥiʋi, nokuti haʋatendi kwa-
ndiri; 10 pamsoro pokururama, nokuti
ndinoenda kunaƁaɓa, hamuŋgazondi-
ʋoni; 11 pamsoro pokutoŋgwa, nokuti
mucinda wenyika ino watoŋgwa.
12 Ndineȥizhinji ȥandinoɗa kukuʋu-
dzai; asi hamugoni kuȥigamucira ȥino.
13 Asi kana aȿika, iye Mŋeya waȥo-
kwaɗi, ucakutuŋgamirirai muȥokwaɗi
yose; nokuti haaŋgatauri ȥake, asi
ȥaakanzwa, ndiȥo ȥaacataura, ʋuye
ucakuparidzirai ȥinoʋuya. 14 Ucandi-
kudza, nokuti ucatora paneȥaŋgu,
akakuparidzai *iȥo*. 15 Ȥose Ɓaɓa ȥaʋa-
naȥo, ndeȥaŋgu; naiȥoȥo ndakati: Uca-
tora paneȥaŋgu, akakuparidzai *iȥo*.
16 Ciŋguʋa ciɗuku casara, hamucazo-
ndiʋoni; ʋuye ȥe ciŋguʋa ciɗuku, mu-
candiʋona. 17 Ȥino ʋamŋe ʋaʋadzidzi
ʋake ʋakataurirana, ʋaciti: Cinyiko ici
caanoreʋa kwatiri, kuti: Ciŋguʋa ciɗuku
casara, hamucazondiʋoni; ʋuye ȥe, ci-
ŋguʋa ciɗuku, mucandiʋona, ʋuye: No-
kuti ndinoenda kunaƁaɓa? 18 Naiȥoȥo
ʋakati: Cinyiko caanoti: Casara ciŋguʋa
ciɗuku? Hatiziʋi caanotaura. 19 Jesu
akaziʋa kuti ʋanoɗa kumubvunza, akati
kwaʋari: Munobvunzana here pamsoro
pecinhu ici candareʋa, *ndiciti*: Casara
ciŋguʋa ciɗuku, hamucazondiʋoni; ʋuye
ȥe, ciŋguʋa ciɗuku, mucandiʋona?
20 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwa-
muri: Mucarira nokucema imi, asi nyika
icafara; imi mucanzwa shuŋgu, asi
shuŋgu dzenyu dzicashanduka mufaro.
21 Mukadzi kana acipona, unonzwa
shuŋgu, nokuti ŋguʋa yake yaȿika; asi
kana apona mŋana, haacafuŋgi kuta-
mbudzika, nokufara kwake nokuti mu-
nhu waponerwa panyika. 22 Nemi
ȥino muneshuŋgu; asi ndicakuʋonai
ȥe, nomŋoyo yenyu icafara; hakuno-
munhu uŋgakutorerai mufaro wenyu.
23 Nezuʋa iro hamuŋgazondibvunzi
cinhu. Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinot

kwamuri: Ɀose ɀamuneŋge mucaku-
mbira kunaƁaɓa, ʋacakupai iɀo muzita
raŋgu. 24 Kuȿikira ɀino hamuna-kuku-
mbira cinhu muzita raŋgu; kumbirai,
mucapiwa, mufaro wenyu uzadzike.
25 Iɀi ndakataura kwamuri nemi-
fananidzo, ŋguʋa inoʋuya yandisi-
ŋgazotauri kwamuri nemifananidzo;
asi ndicakuparidzirai pacena ɀaƁaɓa.
26 Nezuʋa iro mucakumbira muzi-
ta raŋgu; handikuʋudziyi, kuti ndica-
kunyeŋgeterera ini kunaƁaɓa; 27 no-
kuti Ɓaɓa ʋamene ʋanokuɗai, nokuti
makandiɗa ini, mukatenda, kuti
ini ndakabva kunaƁaɓa. 28 Nda-
kabva kunaƁaɓa, ndikaʋuya panyika;
ndinobva ɀe panyika, ndicienda kuna-
Ɓaɓa. 29 Ʋadzidzi ʋake ʋakati:
Tarirai, ɀino motaura pacena, hamu-
careʋi nemifananidzo. 30 Ɀino toziʋa,
kuti munoziʋa ɀose, hamutȿaki kuti
munhu akubvunzei; tinotenda naiɀoɀi
kuti makabva kunaMŋari. 31 Jesu
akaʋapindura, *akati*: Motenda ɀino
here? 32 Tarirai, ŋguʋa inoʋuya,
yatoȿika, yamucaparadzirwa, mumŋe
nomumŋe kuneɀake, mukandisiya ndiri
ndoga; asi handizi ndoga, nokuti Ɓaɓa
ʋaneni. 33 Ndakareʋa iɀoɀi kwamuri,
kuti muʋe norugare mandiri. Panyika
munotambudzika; asi tsuŋgai mŋoyo.
ini ndakakunda nyika.

*Munyeŋgetero mukuru waJesu.*

**17** 1 Jesu wakataura iɀoɀi, aka-
tarira kuɗeŋga, akati: Ɓaɓa,
ŋguʋa yaȿika; kudzai Mŋana-
komana wenyu, kuti Mŋanakomana
akukudzei imi, 2 seɀamakamupa simba
pamsoro penyama yose, kuti ʋose
ʋamakamupa, aʋape ʋupenyu bgusi-
ŋgaperi. 3 Ʋupenyu bgusiŋgaperi
ndibgo, kuti ʋakuziʋei imi, Mŋari uri
woga waɀokwaɗi, naJesu Kristu, wama-
katuma. 4 Ndakakukudzai panyika,
ndapedza ɓasa ramakandipa kuti ndi-
riite. 5 Ɀino imi Ɓaɓa, mundikudzei
pamberi penyu nokukudzwa kwandaiʋa
nako kwamuri, nyika isati yaʋa'po.
6 Ndakaratidza ʋanhu, ʋamakandipa
panyika, zita renyu. Ʋakaŋga ʋari
ʋenyu, mukandipa iʋo, ʋakaceŋgeta
shoko renyu. 7 Ɀino ʋanoziʋa kuti
ɀose-ɀose, ɀamakandipa, ɀinobva kwa-
muri. 8 Nokuti ndakaʋapa mashoko
amakandipa, ʋakaagamucira, ʋakaziʋa
ɀirokwaɀo kuti ndakabva kwamuri,
ʋakatenda kuti ndakatumŋa nemi
9 Ndinoʋanyeŋgeterera iʋo; handinye-
ŋgetereri nyika, asi aʋo ʋamakandipa,
nokuti ndiʋo ʋenyu. 10 Ɀose ɀaŋgu
ndeɀenyu, neɀenyu ndeɀaŋgu; nda-
kudzwa maʋari. 11 Ini handiciri
munyika, asi iʋo ʋari munyika; ini
ndinoʋuya kwamuri. Ɓaɓa ʋatȿene,
muʋaceŋgete muzita renyu, ramaka-
ndipa, kuti ʋaʋe ʋamŋe, sesu. 12 Ndi-
ciri naʋo, ini ndaiʋaceŋgeta muzita re-
nyu, ramakandipa; ndakaʋarinda, hapa-
nomumŋe waʋo wakarashika, asi mŋa-
nakomana wokurashwa, kuti Rugwaro
ruitike. 13 Asi ɀino ndoʋuya kwamuri;
ndinotaura iɀi panyika, kuti ʋaʋe no-
mufaro waŋgu, wakaɀadzika maʋari.
14 Ini ndakaʋapa shoko renyu, nyika
ikaʋaʋeŋga, nokuti haʋazi ʋenyika,
seni ndisi wenyika. 15 Handinye-
ŋgeteri kuti muʋabvise panyika, asi
kuti muʋaceŋgete panowakaipa. 16 Ha-
ʋazi ʋenyika, seni ndisi wenyika.
17 Muʋaite ʋatȿene muɀokwaɗi; shoko
renyu iɀokwaɗi. 18 Seɀamakandituma
panyika imi, saiɀoɀo neni ndakaʋatuma
panyika. 19 Ndinoɀiita mutȿene no-
kuɗa kwaʋo, kuti naiʋo ʋaitwe ʋatȿene
muɀokwaɗi. 20 Handinyeŋgetereri aʋa
ɓedzi, asi naiʋo ʋanotenda ʋo kwandiri
neshoko raʋo, 21 kuti ʋose ʋaʋe
ʋamŋe; semi Ɓaɓa muri mandiri, ne-
ni mamuri; kuti naiʋo ʋaʋe matiri,
kuti nyika itende kuti makandituma.
22 Neni ndakaʋapa kubginya kwama-
kandipa; kuti ʋaʋe ʋamŋe, sesu tiri
ʋamŋe; 23 ini maʋari, nemi mandiri,
ʋakwaniswe kuʋa ʋamŋe; kuti nyika
iziʋe kuti makandituma, ʋuye kuti
makaʋaɗa, seɀamakandiɗa ini. 24 Ɓa-
ɓa, ndinoɗa kuti aʋo ʋamakandipa,
ʋaʋe ʋo neni apo pandiri, kuti ʋaʋone
kubginya kwaŋgu, kwamakandipa, no-
kuti makandiɗa nyika isati yaʋambga.
25 Ɓaɓa ʋakarurama, nyika haina-
kukuziʋai; asi ini ndakakuziʋai; naiʋaʋa
ʋakaziʋa kuti makandituma. 26 Ndaka-
ʋaziʋisa zita renyu, ʋuye ndicariziʋisa,
kuti ruɗo, rwamakandiɗa narwo, ruʋe
maʋari, neni *ndive* maʋari.

*Kusuŋgwa kwaJesu.*

(Mat. 26. 47–56; Mar. 14. 43–50;
Ruka 22. 47–53.)

**18** 1 Jesu wakati areʋa iɀoɀo,
akaɓuɗa naʋadzidzi ʋake, aka-
enda mhiri kworukoʋa runonzi

Kedroni, paiʋa nomunda, akapinda
mauri, iye naʋadzidzi ʋake. 2 Ȥino
Judasi, wakamupandukira, wakaŋga
aciziʋa ʋo nȥímbo iyo; nokuti Jesu
kazhinji waiʋuŋgana'po naʋadzidzi
ʋake. 3 Naiȥoȥo Judasi akatora ɓoka
raʋarwi, naʋatariri, ʋaibva kuʋaprista
ʋakuru naʋaFarise, akaenda'po ne-
mŋenje namazhenje, neȥokurwa naȥo.
4 Ȥino Jesu, ȥaakaŋga aciziʋa ȥose
ȥaifanira kumuwira, akaɓuɗa, akati
kwaʋari: Munotşaka aniko? 5 Ʋaka-
mupindura, *ʋakati*: Jesu weNazareta.
Jesu akati kwaʋari: Ndini. NaJudasi,
wakamupandukira, wakaŋga amire ʋo
naʋo. 6 Ȥino wakati areʋa kwaʋari,
aciti: Ndini, ʋakasuɗurukira shure,
ʋakawira pasi. 7 Ȥino akaʋabvunza ȥe,
aciti: Munotşaka aniko? Ʋakati: Jesu
weNazareta. 8 Jesu akapindura,
*akati*: Ndakuʋudzai, kuti ndini. Kaná
mucinditşaka ini, regai aʋa ʋaende;
9 kuti shoko, raakareʋa, riitike, rokuti:
Handina-kurashikirwa nomumŋe kuna-
iʋaʋo ʋamakandipa. 10 Ȥino Simoni
Petro, wakaŋga anomunondo, akau-
vomora, akatema muranda womuprista
mukuru, akamugura nzeʋe yorudyi.
Zita romuranda uyo rainzi Markosi.
11 Ȥino Jesu akati kunaPetro: Isa
munondo wako mumuhara; mukombe
wandakapiwa naɓaɓa, handiŋgaunwi
here?

*Jesu unoiswa kunaAnasi.*

(Mat. 26. 57–68; Mar. 14. 53–65; Ruka 22. 63–71.)

12 Ȥino ɓoka raʋarwi, nomukuru
wecuru cezana, naʋatariri ʋaʋaJuda
ʋakaɓata Jesu, ʋakamusuŋga, 13 ʋa-
kataŋga kumuisa kunaAnasi; nokuti
wakaŋga ari mukarabga waKayafasi,
waiʋa muprista mukuru gore iro.
14 Ȥino Kayafasi ndiye wakaŋga apa
ʋaJuda zano, kuti ȥirinani kuti munhu
mumŋe afire ʋanhu.

*Kuramba kwaPetro.*

(Mat. 26. 69–75; Mar. 14. 66–72; Ruka 22. 54–62; Joh. 18. 25–27.)

15 Ȥino Simoni Petro wakaŋga aci-
teʋera Jesu, nomumŋe mudzidzi ʋo.
Mudzidzi uyu waizikanwa nomuprista
mukuru, akapinda naJesu muruʋazhe
rwomuprista mukuru. 16 Asi Petro
wakaŋga amire panze pamukoʋa.
Ȥino uya mumŋe mudzidzi, waizi-
kanwa nomuprista mukuru, akaɓuɗa,
akataura nomurindi womukoʋa, aka-
pinza Petro. 17 Ȥino musikana, wairi-
nda mukoʋa, akati kunaPetro: Newe
ʋo uri mumŋe waʋadzidzi ʋomunhu
uyu here? Akati: Handizati. 18 Ȥino
ʋaranda naʋatariri ʋakaŋga ʋamire'po,
ʋamboʋesa mŋoto wamazimbe, nokuti
kwaitonhora; ʋakadziya *mŋoto*. Na-
Petro akamira ʋo naʋo acidziya *mŋoto*.
19 Ȥino muprista mukuru akabvunza
Jesu ȥaʋadzidzi ʋake, neȥokudzidzisa
kwake. 20 Jesu akamupindura, *akati*:
Ndaitaura pacena kunyika; ndaidzi-
dzisa ŋguʋa dzose mumasinagoge
nomutembere, panoʋuŋgana ʋaJuda
ʋose; handina-kureʋa cinhu pakaʋanda.
21 Munondibvunzireiko ini? Bvu-
nzai aʋa ʋainzwa ȥandaitaura kwaʋari;
tarirai, aʋa ʋanoziʋa ȥandaireʋa.
22 Wakati areʋa iȥoȥo, mumŋe waʋa-
tariri, wakaŋga amire'po, akaroʋa Jesu
noruʋoko, aciti: Unopindura muprista
mukuru uciɗaro nhai? 23 Jesu aka-
mupindura, *akati*: Kana ndareʋa ȥa-
kaipa, pupura kuti ȥakaipa ndeȥipi;
kana *ndareʋa* ȥakanaka, wagondiro-
ʋereiko? 24 Ȥino Anasi akamutumira
akasuŋgwa kunaKayafasi, muprista
mukuru.
25 Ȥino Simoni Petro wakaŋga ami-
re'po, acidziya mŋoto. Ʋakati kwaari:
Newe ʋo uri mumŋe waʋadzidzi ʋake
here? Akaramba, akati: Handizati.
26 Mumŋe muranda womuprista mu-
kuru, hama yowakaŋga agurwa nzeʋe
naPetro, akati: Ini handina-kukuʋona
unaye mumunda here? 27 Petro aka-
ramba ȥe. Pakarepo joŋgwe rikarira.

*Jesu pamberi paPirato.*

(Mat. 27. 1, 2, 11–31; Mar. 15. 1–20; Ruka 23. 1–25.)

28 Ȥino ʋakabva kunaKayafasi, ʋa-
kaenda naJesu kuimba yomuɓati; aiʋa
maŋgwanani. Asi iʋo haʋana-kupinda
mumba momuɓati, kuti ʋarege kuşiɓi-
swa, kuti ʋagodya paseka. 29 Ipapo
Pirato akaɓuɗira kwaʋari, akati: Mu-
noti, munhu uyu unemhoşa yeiko?
30 Ʋakapindura, ʋakati kwaari: Ɗai
munhu uyu asaiʋa mutadzi, tiŋgaɗai
tisina-kumuisa kwamuri. 31 Ȥino
Pirato akati kwaʋari: Cimutorai imi,
mumutoŋge nomurairo wenyu. Ʋa-
Juda ʋakati kwaari: Hatina-kutenderwa
isu kuti tiʋuraye munhu; 32 kuti
shoko raJesu raakareʋa riitike, aci-
ɗudzira kufa kwaaifanira kufa nako.

33 Ȥino Pirato akapinda ȥe mumba
momuɓati, akaɗana Jesu, akati kwa-
ari: Ndiwe mambo waʋaJuda here?
34 Jesu akapindura, *akati*: Unoȥireʋa
iȥi pacako here, kana waȥiʋudzwa
naʋamŋe pamsoro paŋgu? 35 Pirato
akapindura, *akati*: Ini ndiri muJuda
su? Rudzi rwako naʋaprista ʋakuru
ʋakakuisa kwandiri; waiteiko? 36 Jesu
akapindura, *akati*: Ʋushe bgaŋgu ha-
bguzi bgenyika ino; ɗai ʋushe bgaŋgu
bgaiʋa bgenyika ino, ʋaranda ʋaŋgu
ʋaŋgaɗai ʋairwa, kuti ndirege kuiswa
kuʋaJuda; asi ȥino ʋushe bgaŋgu
habguzi bgapano. 37 Ipapo Pirato
akati kwaari: Iwe uri mambo su?
Jesu akapindura, *akati*: Unoreʋa iwe
kuti ndiri mambo. Ndakaɓerekerwa
iȥo, ndakaʋuyira iȥoȥo panyika, kuti
ndipupure ȥokwaɗi. Mumŋe nomumŋe
weȥokwaɗi unonzwa inzwi raŋgu.
38 Pirato akati kwaari: Ȥokwaɗi ci-
nyiko?
Akati areʋa iȥoȥo, akaɓuɗira ȥe kuʋa-
Juda, akati kwaʋari: Ini handiwani
mhoşa kwaari. 39 Asi imi munetsika
kuti ndikusunuŋgurirei mumŋe nepa-
seka; ȥino munoɗa kuti ndikusunu-
ŋgurirei mambo waʋaJuda here?
40 Ipapo ʋakaɗanidzira ʋose, ʋaciti:
Munhu uyu kwete, asi Barabasi! Ȥino
Barabasi wakaŋga ari gororo.

**19** 1 Ȥino Pirato wakatora Jesu,
akamuroʋesa. 2 Ʋarwi ʋaka-
ruka korona yeminzwa, ʋakaiisa
pamusoro wake, ʋakamupfekedza ŋguʋo
tşuku, 3 ʋakaʋuya kwaari, ʋaciti:
Kwaziwai, Mambo waʋaJuda! Ʋaka-
muroʋa namaʋoko. 4 Ipapo Pirato
akaɓuɗa ȥe, akati kwaʋari: Tarirai,
ndamuɓuɗisira kwamuri, muziʋe kuti
handiwani mhoşa kwaari. 5 Jesu aka-
ɓuɗa, akadzika korona yeminzwa,
aneŋguʋo tşuku. *Pirato* akati kwaʋari:
Tarirai munhu! 6 Ȥino ʋaprista ʋa-
kuru naʋatariri ʋakati ʋacimuʋona,
ʋakaɗanidzira, ʋaciti: Roʋerai pamuci-
njikwa, roʋerai pamucinjikwa! Pirato
akati kwaʋari: Cimutorai imi, mumu-
roʋerei pamucinjikwa; nokuti ini
handiwani mhoşa kwaari. 7 ƲaJuda
ʋakamupindura, *ʋakati*: Isu tinomu-
rairo, ȥino nomurairo *wedu* unofanira
kufa, nokuti wakaȥiita Mŋanakomana
waMŋari. 8 Ȥino Pirato wakati anzwa
shoko iri, akanyanya kutya. 9 Aka-
pinda ȥe mumba momuɓati, akati
kunaJesu: Uri wepiko? Asi Jesu
haana-kumupindura. 10 Ipapo Pirato
akati kwaari: Hautauri neni here?
Hauziʋi su kuti ndinesimba rokuku-
sunuŋgura, nesimba rokukuroʋera pa-
mucinjikwa? 11 Jesu akamupindura,
*akati*: Hauŋgatoŋgoʋi nesimba pamsoro
paŋgu, kana usina-kuripiwa *ricibva*
kumsoro; naiȥoȥo wakandiisa kwauri,
uneȥiʋi ȥinokunda *ȥako*. 12 Ȥino
Pirato akatşaka kumusunuŋgura; asi
ʋaJuda ʋakaɗanidzira, ʋaciti: Kana
mukasunuŋgura munhu uyu, hamuzi
shamŋari yaKesari; mumŋe nomumŋe,
unoȥiita mambo, unoramba Kesari.
13 Ȥino Pirato wakati anzwa mashoko
iwayo, akaɓuɗisa Jesu, akagara pacigaro
cokutoŋga, panȥimbo yainzi Pakaro-
ŋgwa naMabge, asi neciHeberu Gabata.
14 Ȥino wakaŋga uri *musi wo*Kuga-
dzirira paseka; yaiʋa ŋguʋa ineŋge
yecitanhatu. Akati kuʋaJuda: Tarirai
Mambo wenyu! 15 Iʋo ʋakaɗani-
dzira, *ʋaciti*: Bvisai, bvisai, mumuro-
ʋere pamucinjikwa! Pirato akati
kwaʋari: Ndoroʋera Mambo wenyu
pamucinjikwa here? Ʋaprista ʋakuru
ʋakapindura, *ʋaciti*: Hatinamambo, asi
Kesari cete. 16 Ipapo akamuisa kwa-
ʋari, kuti aroʋerwe pamucinjikwa.

*Jesu unoroʋerwa pamucinjikwa.*

(Mat. 27. 32–56; Mar. 15. 21–41;
Ruka 23. 26–49.)

Ȥino ʋakaenda naJesu; 17 akaɓuɗa,
acitakura mucinjikwa wake, *akaenda*
kunȥimbo yainzi, ɗehenya, neciHeberu
icinzi Gorgota, 18 paʋakamuroʋera
pamucinjikwa, naʋamŋe ʋaʋiri naye,
mumŋe kunorumŋe rutiʋi, mumŋe ku-
norumŋe rutiʋi, Jesu pakati. 19 Pirato
akanyora ʋo rugwaro, akaruisa pamu-
cinjikwa; kwakaŋga kwakanyorwa, *ku-
cinzi*: JESU WENAZARETA, MA-
MBO WAƲAJUDA. 20 Ȥino ʋaJuda
ʋazhinji ʋakaraʋa rugwaro urwo; nokuti
nȥimbo iyo pakaŋga pakaroʋerwa Jesu
pamucinjikwa, yaiʋa pedyo neguta;
rwakaŋga rwakanyorwa neciHeberu,
neciRoma, neciGiriki. 21 Ipapo ʋa-
prista ʋakuru ʋaʋaJuda ʋakati kuna-
Pirato: Musanyora muciti: Mambo
waʋaJuda, asi kuti, Iye wakati: Ndiri
mambo waʋaJuda. 22 Pirato akapi-
ndura, *akati*: Ȥandanyora, ndanyora.
23 Ȥino ʋarwi ʋakati ʋaroʋera Jesu

pamucinjikwa, ʋakatora ŋguʋo dzake,
ʋakaita migoʋe minna, murwi mumŋe
nomumŋe mugoʋe *wake*; neŋguʋo
yapasi ʋo. Ȥino ŋguʋo *iyi* yakaŋga
isina-pakasonwa, asi yakaŋga yaka-
rukwa yose kubva kumsoro *kwayo*.
24 Ȥino ʋakataurirana, *vaciti*: Ŋgati-
rege kuibvarura, asi tikande mijenya
pamsoro payo, *tivone* kuti icaʋa yani;
kuti Rugwaro ruitike, runoti:
Ʋakagoʋana ŋguʋo dzaŋgu pakati
paʋo,
Ʋakakanda mijenya pamsoro peco-
kufuka caŋgu.
Ndiȥo ȥakaitwa naʋarwi. 25 Ȥino
pamucinjikwa waJesu pakaŋga pamire
mai ʋake, nomunuŋuna wamai ʋake,
Maria, *mukadzi* waKropasi, naMaria
Magdarene. 26 Ȥino Jesu wakati aci-
ʋona mai ʋake, nomudzidzi waaiɗa,
amire'po, akati kunamai ʋake: Mai,
tarirai, mŋanakomana wenyu. 27 Ipa-
po akati kumudzidzi: Tarira mai ʋako.
Kubva paŋguʋa iyo mudzidzi akaʋa-
tora, akaʋaisa *kumba* kwake.
28 Shure kwaiȥoȥo, Jesu wakati aci-
ziʋa kuti ȥose ȥapera, kuti Rugwaro
ruitike, akati: Ndinenyota. 29 Paka-
ŋga pamire'po hari izere nevinega;
ȥino ʋakaisa cipanje cizere nevinega
*parutanda* rwehisopi, ʋakaruisa kumu-
romo wake. 30 Ȥino Jesu wakati
agamucira vinega, akati: Ȥapera! Aka-
kotamisa musoro wake, akapa *Mŋari*
mŋeya *wake*.
31 Ȥino ȥawaiʋa *musi wo*Kugadzirira
paseka, ʋaJuda ʋakakumbira kuna-
Pirato kuti makumbo aʋo avunwe,
ʋabviswe, kuti mitumbu irege kugara
pamucinjikwa nesaɓata, nokuti zuʋa
iro resaɓata raiʋa guru. 32 Naiȥoȥo
ʋarwi ʋakaʋuya, ʋakavuna makumbo
owokutaŋga, noomumŋe wakaŋga aro-
ʋerwa pamucinjikwa pamŋe cete naye;
33 asi ʋakati ʋacişika kunaJesu, ʋaci-
ʋona kuti watofa hake, haʋana-kuvuna
makumbo ake, 34 asi mumŋe murwi
wakaɓaya rutiʋi rwake nepfumo, paka-
repo ropa nemvura ȥikaɓuda. 35 Uyo
wakaʋona, *ndiye* wakapupura, ʋuye
kupupura kwake ndokwaȥokwaɗi; iye
unoziʋa kuti unoreʋa ȥirokwaȥo, kuti
nemi ʋo mutende. 36 Nokuti iȥoȥo
ȥakaitwa, kuti Rugwaro ruitike, *runoti*:
Fupa rake hariŋgavunwi. 37 Norumŋe
Rugwaro ȥe runoti: Ʋacatarira uyo
waʋakabvoʋora.

*Kuvigwa kwaJesu.*

(Mat. 27. 57–66; Mar. 15. 42–47;
Ruka 23. 50–56.)

38 Shure kwaiȥoȥo Josefa weArimatia,
waiʋa mudzidzi waJesu, asi cinyararire
nokutya ʋaJuda, wakakumbira kuna-
Pirato kuti abvise mutumbu waJesu;
Pirato akamutendera. Ipapo akaʋuya,
akabvisa mutumbu wake 39 NaNi-
kodimo ʋo, iye wakamboʋuya kwaari
pakutaŋga ʋusiku, wakaʋuya anemura
nearosi ȥakaveŋganiswa, mapaundi ane-
ŋge zana. 40 Ipapo ʋakatora mutumbu
waJesu, ʋakauputira nemiceka pamŋe
cete neȥinonhuwira, seȥinoita ʋaJuda
pakuʋiga kwaʋo. 41 Panȥimbo iyo,
paakaroʋerwa pamucinjikwa, pakaŋga
panomunda; mumunda imomo maiʋa
nobgiro bgutşa, makaŋga musina-
kumboiswa munhu. 42 Ȥino ʋakaisa
Jesu ipapo, ȥawakaŋga uri *musi wo*Ku-
gadzirira kwaʋaJuda, (nokuti bgiro
bgakaŋga bguri pedyo).

*Kumuka kwaJesu.*

(Mat. 28. 1–6; Mar. 16. 1–8; Ruka 24. 1–12.)

20 1 Ȥino no*musi* wokutaŋga
weviki Maria Magdarene wa-
kaenda kubgiro maŋgwanani,
kucakaşiɓa; akaʋona ibge rabviswa
pabgiro. 2 Akamhanya, akaenda kuna-
Simoni Petro nokunomumŋe mudzidzi,
waiɗikanwa naJesu, akati kwaʋari:
Ʋabvisa Ishe mubgiro, hatiziʋi paʋa-
kamuisa. 3 Ȥino Petro akaɓuda nouya
mumŋe mudzidzi, ʋakaenda kubgiro.
4 Ʋakamhanya ʋose ʋari ʋaʋiri; uya
mumŋe mudzidzi akamhanyisa aka-
kunda Petro, akataŋga kuşika pabgiro,
5 akakotama aciɗoŋgorera, akaʋona mi-
ceka iri pasi, asi haana-kupinda.
6 Ȥino Simoni Petro akaşika ʋo,
akapinda mubgiro, akaʋona miceka
iri pasi; 7 nomuceka muɗuku, wa-
kaŋga uri mumusoro wake, usati uri
kunemimŋe miceka, asi wakapetwa
uri pamŋe woga. 8 Ȥino uya mumŋe
mudzidzi akapinda ʋo, iye wakataŋga
kuşika pabgiro, akaʋona, akatenda.
9 Nokuti ʋakaŋga ʋacigere kunzwisisa
Rugwaro, runoti unofanira kumuka
kuʋakafa. 10 Ȥino ʋadzidzi ʋaka-
dzokera ȥe kumusha kwaʋo.

*Jesu unoȥiratidza kunaMaria.*

11 Asi Maria wakaramba amire ku-
nze kwobgiro, acicema; ȥino acacema,

akakotama, akaɗoŋgorera mubgiro.
12 Akaʋona ʋatumŋa ʋaʋiri, ʋane-
*ŋguʋo* cena, ʋagere, mumŋe kumusoro,
mumŋe kumakumbo, ipapo pakaŋga
paiswa mutumbu waJesu. 13 Iʋo
ʋakati kwaari: Mai, munocemeiko?
Akati kwaʋari: Nokuti ʋakabvisa Ishe
waŋgu, ȥino handiziʋi kwaʋakamuisa.
14 Ȥino wakati acireʋa iȥoȥo, akatende-
ʋukira shure, akaʋona Jesu amire; asi
haana-kuziʋa kuti ndiJesu. 15 Jesu
akati kwaari: Mai, munocemeiko?
Munotşaka aniko? Iye aciti ndiye
murimi womunda, akati kwaari: Ishe,
kana muri imi mamubvisa, ndiʋudzei
pamamuisa, ndindomutora. 16 Jesu
akati kwaari: Maria! Iye akatendeʋuka,
akati kwaari neciHeberu: Raboni; ndo-
kuti: Mudzidzisi. 17 Jesu akati
kwaari: Usandiɓata, nokuti ndicigere
kukwira kunaƁaɓa ʋaŋgu; asi enda
kuhama dzaŋgu, uti kwaʋari: Ndino-
kwira kunaƁaɓa ʋaŋgu naƁaɓa ʋenyu,
kunaMŋari waŋgu naMŋari wenyu.
18 Maria Magdarene akaenda, aka-
ʋudza ʋadzidzi, aciti: Ndaʋona Ishe,
ʋuye kuti wakaŋga aʋudzwa ȥinhu iȥi
naye.

*Jesu unoȥiratidza kuʋadzidzi, Tomasi asi'po.*

(Ruka 24. 36–49.)

19 Ȥino aʋa maɗeko pazuʋa iro roku-
taŋga reviki, mikoʋa yapfigwa paʋa-
kaŋga ʋari ʋadzidzi nokutya ʋaJuda,
Jesu akaʋuya, akamira pakati *paʋo*,
akati kwaʋari: Rugare kwamuri!
20 Ȥino wakati areʋa iȥoȥo, akaʋara-
tidza ȥanza *ȥake* norutiʋi *rwake*.
Ʋadzidzi ʋakafara ʋaciʋona Ishe.
21 Jesu akati ȥe kwaʋari: Rugare kwa-
muri! Ɓaɓa seȥaʋakandituma, neni
ndinokutumai ʋo. 22 Ȥino wakati areʋa
iȥoȥo, akafemera *kwaʋari*, akati kwa-
ʋari: Gamucirai Mŋeya Mutşene.
23 Aʋo, ʋamunokaŋganwira ȥiʋi *ȥaʋo*,
ʋaȥikaŋganwirwa; aʋo, ʋamunoɓata
*ȥiʋi* ȥaʋo, ȥaɓatwa.

*Jesu unoȥiratidza kuʋadzidzi, Tomasi aʋa'po.*

24 Ȥino Tomasi, wainzi Didimo,
mumŋe waʋanegumi naʋaʋiri, wakaŋga
asi'po paʋari, pakuʋuya kwaJesu.
25 Ȥino ʋamŋe ʋadzidzi ʋakati kwa-
ari: Taʋona Ishe. Iye akati kwaʋari:
Kana ndikasaʋona maʋaŋga embambo
muȥanza ȥake, nokuisa munwe waŋgu
paiʋa nembambo, nokuisa ruʋoko rwa-
ŋgu murutiʋi rwake, handiŋgatoŋgo-
tendi.
26 Ȥino mazuʋa masere akati apfuʋura
ȥe, ʋadzidzi ʋakaŋga ʋari'mo mukati,
naTomasi anaʋo. Jesu akaʋuya, mi-
koʋa yapfigwa, akamira pakati *paʋo*,
akati: Rugare kwamuri! 27 Ipapo
akati kunaTomasi: Ʋuya pano no-
munwe wako, uʋone ȥanza ȥaŋgu;
ʋuya noruʋoko rwako, u*ru*ise murutiʋi
rwaŋgu; usaʋa usiŋgatendi, asi uno-
tenda. 28 Tomasi akapindura, akati
kwaari: Ishe waŋgu, naMŋari waŋgu!
29 Jesu akati kwaari: Watenda, nokuti
wandiʋona? Ʋacaropafadzwa ʋano-
tenda, *kunyaŋge* ʋasina-kuʋona.
30 Ȥino Jesu wakaita ȥimŋe ȥiratidzo
ȥizhinji pamberi paʋadzidzi ʋake,
ȥisina-kunyorwa mubuku iyi; 31 asi
iȥi ȥakanyorwa, kuti mutende kuti
Jesu ndiye Kristu, Mŋanakomana wa-
Mŋari; ʋuye kuti, mucitenda, muʋe
noʋupenyu muzita rake.

*Jesu unoȥiratidza kuʋadzidzi ʋake paguŋgwa reTiberiasi.*

21 1 Shure kwaiȥoȥo Jesu waka-
ȥiratidza ȥe kuʋadzidzi ʋake
paguŋgwa reTiberiasi; akaȥi-
ratidza kuɗai: 2 ƲanaSimoni Petro,
naTomasi, wainzi Didimo, naNata-
naeri, weKana yeGarirea, *naʋanakomana*
ʋaZebedi, naʋamŋe ʋaʋiri ʋaʋadzidzi
ʋake, ʋakaŋga ʋari pamŋe cete. 3 Si-
moni Petro akati kwaʋari: Ndondoɓata
hoʋe. Ʋakati kwaari: Nesu tinoenda
ʋo newe. Ʋakaɓuɗa, ʋakapinda mu-
gwa; asi ʋusiku ubgo haʋana-kuɓata
cinhu. 4 Ȥino kwakati kwoedza, Jesu
akamira pamhenderekedzo, asi ʋadzidzi
ʋakaŋga ʋasiŋgaziʋi kuti ndiJesu.
5 Ȥino Jesu akati kwaʋari: Ʋana,
muneciseʋo here? Ʋakamupindura,
*ʋaciti*: Kwete. 6 Akati kwaʋari: Ka-
ndai rutaʋa kurutiʋi rworudyi rwegwa
mugowana. Ipapo ʋakakanda, ʋakasa-
gona ȥino kurukweʋa nokuwanda
kwehoʋe. 7 Ȥino mudzidzi uya,
waiɗikanwa naJesu, akati kunaPetro:
NdiShe. Ipapo Simoni Petro wakati
acinzwa kuti ndiShe, akasuŋga ŋgu-
ʋo yake, nokuti wakaŋga asina, akaȥi-
wisira muguŋgwa. 8 Asi ʋamŋe ʋadzi-
dzi ʋakaʋuya nekagwa, ʋacikweʋa ru-
taʋa runehoʋe, nokuti ʋakaŋga ʋasi
kure nenyika asi makubiti aneŋge

mazana maʋiri.* 9 Ɀino ʋakati ʋaȿika
panyika, ʋakaʋona mŋoto wamazimbe
waʋeswa, nehoʋe yakaiswa pamsoro
pawo, neciŋgwa. 10 Jesu akati kwa-
ʋari: Ʋuyai nedzimŋe hoʋe dzamaka-
ɓata ɀino. 11 Simoni akakwira *mugwa*,
akakweʋera rutaʋa panyika, rwakaŋga
ruzere nehoʋe huru, zana namakumi
mashanu nenhatu; asi kunyaŋge dzaiʋa
zhinji dzikaɗai, rutaʋa haruna-kubva-
ruka. 12 Jesu akati kwaʋari: Ʋuyai,
muȿuȿure. Kwakaŋga kusinomumŋe
waʋadzidzi ʋake wakatsuŋga kumu-
bvunza, *kuti*: Ndimi aniko? Ʋaciziʋa
kuti ndiyeShe. 13 Ɀino Jesu akaenda,
akatora ciŋgwa, akaʋapa, nehoʋe ʋo
saiɀoɀo. 14 Urwu rwaiʋa rwecitatu,
Jesu rwaakaɀiratidza kuʋadzidzi ʋake
amuka kuʋakafa.

15 Ɀino ʋakati ʋaȿuȿura, Jesu akati
kunaSimoni Petro: Simoni, *mŋana-
komana* waJona, unoruɗo neni kupfu-
ʋura aʋa here? Akati kwaari: Hoŋo,
Ishe; munoziʋa kuti ndinokuɗai. Jesu
akati kwaari: Fudza makwaiana aŋgu.
16 Akati kwaari ɀe rwecipiri: Simoni,
*mŋanakomana* waJona, unoruɗo neni
here? Akati kwaari: Hoŋo, Ishe;
munoziʋa kuti ndinokuɗai. Jesu akati
kwaari: Ceŋgeta makwai aŋgu. 17 A-
kati kwaari rwecitatu: Simoni, *mŋana-
komana* waJona: Unondiɗa here?
Petro akarwadziwa mŋoyo, nokuti wakati
kwaari rwecitatu: Unondiɗa here?
Akati kwaari: Ishe, munoziʋa ɀose;
munoziʋa kuti ndinokuɗai. Jesu akati
kwaari: Fudza makwai aŋgu. 18 Ɀiro-
kwaɀo, ɀirokwaɀo, ndinoti kwauri:
Uciri jaya, waiɀisuŋga ciʋuno, ucifamba
kwawaiɗa; asi kana wakwegura, ucata-
mbanudza maʋoko ako, mumŋe uca-
kusuŋga ciʋuno, acikuisa kwausiŋgaɗi.
19 Wakareʋa iɀoɀo, acifananidza kufa
kwaaizokudza Mŋari nako. Ɀino wakati
areʋa iɀoɀo, akati kwaari: Nditeʋere.
20 Petro akatendeʋuka, akaʋona uya
mudzidzi, waiɗikanwa naJesu, acite-
ʋera; *ndiye* ʋo wakasendamira pacifuʋa
cake pacirayiro, aciti: Ishe, ndianiko
ucakupandukirai? 21 Ɀino Petro wa-
kati acimuʋona, akati kunaJesu: Ishe,
ko uyu ucaitweiko? 22 Jesu akati
kwaari: Kana ndikaɗa kuti agare
kuȿikira ndiciʋuya, uneiko naɀo iwe?
Unditeʋere iwe. 23 Ɀino shoko iro
rakapararira pakati pehama, kuti mudzi-
dzi uyu haaŋgazofi. Asi Jesu haana-
kureʋa kwaari, kuti haaŋgazofi, asi kuti:
Kana ndikaɗa kuti agare kuȿikira
ndiciʋuya, uneiko naɀo iwe?

24 Ndiyoyu mudzidzi unopupura iɀoɀi,
wakaɀinyora ʋo; tinoziʋa kuti kupupura
kwake ndokwaɀokwaɗi.

25 Ɀimŋe ɀizhinji ɀiri'ko, ɀakaitwa ʋo
naJesu; kana ɀainyorwa cimŋe necimŋe,
ndinoti kunyaŋge nenyika yose haiŋga-
riŋgani buku dziŋganyorwa.

* Kubiti kubva pagokora kuȿikira paminwe.